

إدارة أوقـاف

صالح عبدالعزيز ال

MAHARAMISHO YALIYODHARAULIWA NA WAISLAMU WENGI

# AMBAYO NI WAJIBU KUJIHADHARI NAYO

MTUNZI
SHEIKH MUHAMMAD BIN SALEH
AL MUNAJJID

KIMETAFSIRIWA NA
ALI MUHAMMAD BIN SALMIN.

مطبعة دار طيبة - الرياض - ت: ٤٢٨٣٨٤٠

GIFT NOT FOR SALE

# MAHARAMISHO YALIYODHARAULIWA NA WAISLAMU WENGI

# AMBAYO NI WAJIBU KUJIHADHARI NAYO

MTUNZI
SHEIKH MUHAMMAD BIN SALEH
AL MUNAJJID

KIMETAFSIRIWA NA
ALI MUHAMMAD BIN SALMIN.

# MAHARAMISHO
# YALIYODHARAULIWA NA WAISLAMU WENGI AMBAYO NI WAJIBU KUJIHADHARI NAYO

**MTUNZI:**
**SHEIKH MUHAMMAD BIN SALEH AL-MUNAJJID**

**KIMETAFSIRIWA NA**
**ALI MUHAMMAD BIN SALMIN.**

بسم الله الرحمن الرحيم

## UTANGULIZI

Kwa jina la Mwenyezi Mungu, na kila sifa njema ni za Mwenyezi Mungu na rehema na amani za Mwenyezi Mungu ziwe juu ya mjumbe wake Muhammad na juu ya aali zake na maswahaba wake watukufu na wale wenye kufuata uongofu wao. Ama baad;

Nimekipitia kitabu hiki alichokiandika fadhilat Sheikh Muhammad bin Saalih Al-Munajjid Mwenyezi Mungu amuafikishe, chenye anuani isemayo: "MAHARAMISHO YALIYODHARAULIWA NA WAISLAMU WENGI, AMBAYO NI WAJIBU KUJIHADHARI NAYO", na nikakikuta kuwa ni kitabu kizuri chenye faida nyingi ,

na mwandishi wake amefanikiwa vizuri sana na kunufaisha . Mwenyezi Mungu amlipe kila la kheri na amzidishie elimu zaidi na amali njema, na wanufaike waislamu na kitabu chake hiki,na vitabu vyake vingine, hakika Mwenyezi Mungu ni mwingi wa upaji na ukarimu.
Na rehema na amani za Mwenyezi Mungu ziwe juu ya Mtume Muhammad ﷺ pamoja na aali zake na maswahaba wake.

Imeandikwa tarehe 11/9/1414H
Na Sheikh Abdul Azizi Bin Baaz
Mufti mkuu wa Saudi Arabia na raisi wa Baraza kuu la maulamaa la utafiti wa kielimu na
utoaji wa fatwa na kulingania na kuongoza.

بسم الله الرحمن الرحيم

## UTANGULIZI

**Kila sifa njema ni za Mwenyezi Mungu, ambae ndie tunaemtukuza na kumtaka msaada, na kumuomba msamaha wa dhambi zetu, na tunajilinda kwa Mwenyezi Mungu kutokana na shari za nafsi zetu, na uovu wa matendo yetu. Mwenye kuongozwa na Mwenyezi Mungu huwa hana wa kumpotosha na mwenye kupotoshwa na Mwenyezi Mungu huwa hana wa kumuongoza, na ninashuhudia kuwa hapana Mola apasae kuabudiwa kwa haki isipokuwa Mwenyezi Mungu peke yake asiyekuwa na mshirika wake, na ninashuhudia kuwa Muhammad ni mja wake na ni mjumbe wake. Ama Baad;**

**Kwa hakika Mwenyezi Mungu mtukufu ameamuru baadhi ya mambo kuwa ni faradhi na wajibu ambayo hayafai kuachwa au kupotezwa na akaweka mipaka kwenye**

baadhi ya mambo ambayo haifai kuvukwa. Na akaharamisha baadhi ya vitu ambavyo havifai kukiukwa.

Kwa sababu hii basi ndio maana Mtume ﷺanasema :

ما أحل الله في كتابه فهو حلال، وما حرّم فهو حرام وما سكت عنه فهو عافية فاقبلوا من الله العافية، فإن الله لم يكن نسياً ثم تلا هذه الآية ﴿وما كان ربك نسياً﴾

(Halali ni ile aliyoihalalisha Mwenyezi Mungu kwenye kitabu chake na Haramu ni ile aliyoiharamisha Mwenyezi Mungu. Na yale aliyoyanyamazia ni msamaha (kwenu) basi ukubalini msamaha wa Mwenyezi Mungu, kwa hakika Mwenyezi Mungu hakuwa ni mwenye kusahau (kwa kuyanyamazia mambo hayo) kisha akasoma Mtume ﷺ aya hii; "Na Mola wako si mwenye kusahau." Al Haakim 2/375 Ghaayatul maraami - Al Baaniy uk 14.

Kwa hiyo basi mipaka ya Mwenyezi Mungu ni yale mambo aliyoyaharamisha na kuyakataza. Anasema Mwenyezi Mungu:

﴿ تلك حدود الله فلا تقربوها ﴾ [سورة البقرة الآية: ١٨٧]

**"Hiyo ni mipaka ya Mwenyezi Mungu basi msiikaribie." Al Baqarah : 187.**

**Na Mwenyezi Mungu amewakemea vikali wale wenye kuvuka mipaka yake na kufanya mambo maovu aliyoyaharamisha kwa kuwaambia kuwa watakuwa na adhabu kali siku ya kiyama.Anasema Mwenyezi Mungu :**

﴿ومن يعص الله ورسوله ويتعد حدوده يدخله نارا خالدا فيها وله عذاب مهين﴾ [النساء الآية: ١٤]

**"Na anaemuasi Mwenyezi Mungu na Mtume wake na kuiruka mipaka yake (Mwenyezi Mungu) atamwingiza motoni humo atakaa milele na atapata adhabu ifedheheshayo." Annisaa : 14**

**Kwa hiyo kujiepusha na kujiweka mbali na mambo aliyoyaharamisha Mwenyezi Mungu na kutoyakaribia maovu ni wajibu kwa kila mtu kwa ushahidi wa maneno ya Mtume ﷺ:**

" وما نهيتكم عنه فاجتنبوه وما أمرتكم به فافعلوا منه ما استطعتم"

(Yale niliyokukatazeni kufanya jiepusheni nayo, na yale niliyokuamrisheni kuyafanya basi yafanyeni kwa kiasi mnachoweza). Muslim No. 130.

Lakini mambo tunayoshuhudia hivi sasa kutoka kwa baadhi ya watu wenye kufuata matamanio ya nafsi zao, wenye nafsi dhaifu na wachache wa elimu wanaposikia mambo yaliyoharamishwa yakitajwa mbele yao moja baada ya moja utawaona wakighadhibika na kulalamika huku wakisema, 'hivi kila kitu ni haramu tu! Hamjaacha kitu chochote isipokuwa mmekitia uharamu, mmeharibu maisha yetu na kutuchokesha na kuzidhikisha nafsi zetu, basi nyie hamna jambo lolote isipokuwa ni haramu na kuharamisha tu, dini ni nyepesi na mambo ni mengi na Mwenyezi Mungu ni mwingi wa msamaha na rehema!!

**Watu kama hawa tunaweza kuzijadili hoja zao na kuzijibu kama ifuatavyo:-**
**Mwenyezi Mungu Mtukufu mwenye sifa zote za utukufu huhukumu vile apendavyo na wala hakuna mtu wa kupinga hukumu zake. Yeye ni mwingi wa hekima na mjuzi wa kila jambo, yeye huhalalisha mambo ayatakayo na kuharamisha mambo ayatakayo. Na katika misingi ya kumuabudu kwetu ni kuridhika na kufuata vile alivyohukumu na kunyenyekea hukumu zake kwa ukamilifu.**

**Na hukumu zake Mwenyezi Mungu hutoka**
**kwenye ilimu yake na hekima zake na uadilifu wake mtukufu, na wala huwa hazitoki kwa upuuzi na mchezo mchezo tu kama anavyosema kwenye Qurani:**

**﴿وتمت كلمة ربك صدقا وعدلا لا مبدل لكلماته وهو السميع العليم﴾ [سورة الأنعام: ١١٥]**

**"Na yametimia maneno ya Mola wako kwa kweli na uadilifu, hakuna awezae**

**kuyabadilisha maneno yake, na yeye ndie asikiae na ajuwae." Al An'am : 115.**
**Mwenyezi Mungu Mtukufu ametubainishia kipimo ambacho ni marejeo makubwa katika kuharamisha na kuhalalisha kitu pale aliposema:**

...﴿ ويحل لهم الطيبات ويحرم عليهم الخبآئث...﴾
[سورة الأعراف الآية: ١٥٧]

**"Na huwahalalishia vizuri na kuwaharamishia vibaya." Al Aa'raf : 157**
**kwa hivyo kitu kizuri chenye manufaa hicho huwa ni halali na kitu kibaya chenye madhara hicho huwa ni haramu. Na hakuna mwenye haki ya kuhalalisha au kuharamisha kitu isipokuwa Mwenyezi Mungu peke yake, na mwenye kudai kwenye nafsi yake kuwa ana uwezo wa kuhalalisha au kuharamisha kitu kinyume na Mwenyezi Mungu au akakiri kuwa fulani ana uwezo wa kufanya hivyo kinyume na Mwenyezi Mungu, basi mtu huyo huwa amekufuru, tena kufuru kubwa**

**yenye kumtoa kwenye uislamu. Mwenyezi Mungu anasema:**

﴿أم لهم شركاء شرعوا لهم من الدين ما لم يأذن

به.﴾ [سورة الشورى الآية: ٢١]

**"Oh! Wana washirika (wa Mwenyezi Mungu) waliowawekea dini asiyoitolea Mwenyezi Mungu ruhusa (yake)?" Ash-shuura : 21**

**Kisha haifai kwa yoyote kuhalalisha au kuharamisha kitu isipokuwa kwa wale wanazuoni walio wajuzi wa kitabu cha Mwenyezi Mungu na sunna za Mtume wake peke yao, kwa sababu Mwenyezi Mungu amemkemea vikali na kumkataza yule mtu anaejaribu kuthubutu kuhalalisha jambo au kuharamisha bila ya kuwa na ujuzi wowote kielimu, kwa kusema:**

﴿ ولا تقولوا لما تصف ألسنتكم الكذب هذا حلال

وهذا حرام لتفتروا على الله الكذب...﴾ [سورة النحل: ١١٦]

**"Wala msiseme kwa sababu ya uongo usemao ndimi zenu, hii ni halali na hii ni**

**haramu, msije mkamzulia uwongo Mwenyezi Mungu." An-Nahl : 116**
**Na mambo ya haramu yaliokatiwa hukumu kuwa ni haramu yametajwa kwenye Qurani tukufu na sunna sahihi kama vile kauli ya Mwenyezi Mungu isemayo:**

﴿ قل تعالوا أتل ما حرم ربكم عليكم ألا تشركوا به شديئا وبالوالدين إحسانا ولا تقتلوا أولادكم من إملاق...﴾ [سورة الأنعام: ١٥١]

**"Sema; (uwaambie) Njooni nikusomeeni aliyokuharamishieni Mola wenu (na aliyokuamrisheni; si yale ya uwongo mnayojidai nyinyi kuwa Mwenyezi Mungu amekuamrisheni) ya kwamba msimshirikishe na chochote na wafanyieni wema wazazi wenu, na wala msiwaue watoto wenu kwa sababu ya umasikini." An-Am : 151**
**Na kwenye sunna vile vile yametajwa mambo mengi yenye kuharamishwa kama vile kauli ya Mtume isemayo"**

"إن الله حرم بيع الخمر والميتة والخنزير والأصنام"

(Hakika Mwenyezi Mungu ameharamisha kuuza pombe na nyamafu na nguruwe na masanamu." Abu Daud 3486.
Na kauli ya Mtume ﷺ:

" إن الله إذا حرم شيئا حرم ثمنه "

(Hakika Mwenyezi Mungu anapoharamisha kitu chochote basi huharamisha pia kula thamani yake." Darkutniy 3/7.
Wakati mwingine huja baadhi ya aya na hadithi zenye kutaja vitu vilivyoharamishwa kulingana na aina fulani ya kitu. Kama vile alivyotaja Mwenyezi Mungu baadhi ya vitu vilivyoharamishwa kutoka kwenye aina ya vyakula akasema:

﴿حرمت عليكم الميتة والدم ولحم الخنزير وما أهل لغير الله به والمنخنقة والموقوذة والمتردية والنطيحة وما أكل السبع إلا ما ذكيتم وما ذبح على النصب وأن تقسموا بالأزلام...﴾ [سورة المائدة: ٣]

Mmeharamishiwa nyamafu na damu na nyama ya nguruwe na kinyama kilichochinjwa si kwa ajili ya Mwenyezi Mungu na kilichokufa kwa kusongeka koo

na kilichokufa kwa kupigwa, na kilichokufa kwa kuanguka , na kilichokufa kwa kupigwa pembe (na mwengine), na alichokila mnyama (kikafa) ila mkiwahi kukichinja (kabla hakijafa) na kilichochinjwa panapofanyiwa ibada isiyokuwa ya Mwenyezi Mungu. Na ni (haramu kwenu) kutaka kujua siri kwa kuagua kwa mabao (na yaliyo kama hayo)."
Al-maida : 3
Kisha akataja Mwenyezi Mungu watu walioharamishwa kwenye ndoa, ambapo mtu hawezi kuwaoa. Akasema:

﴿حرمت عليكم أمهاتكم وبناتكم وأخواتكم وعماتكم وخالاتكم وبنات الأخ وبنات الاخت وأمهاتكم اللاتي أرضعنكم وأخواتكم من الرضاعة وأمهات نسآئكم ...﴾ [سورة النساء: ٢٣]

"Mmeharamishiwa (kuoa) mama zenu, na watoto wenu na dada zenu na shangazi zenu, na ndugu wa mama zenu, na watoto wa ndugu zenu,na watoto wa dada zenu, na mama zenu waliokunyonyesheni

na dada zenu, wa kunyonya, na mama wa wake zenu na watoto wa kambo walio katika ulinzi wenu." Annisaa : 23.

Na akataja vile vile mambo yalioharamishwa katika njia za kutafuta riziki akasema:

﴿وَأَحَلَّ اللَّهُ الْبَيْعَ وَحَرَّمَ الرِّبَوا...﴾ [سورة البقرة: ٢٥٧]

"Na hali Mwenyezi Mungu ameihalalisha biashara na kuiharamisha riba."

Al Baqara : 275

Kisha Mwenyezi Mungu aliye mwingi wa rehema kwa waja wake ametuhalalishia mambo mengi mazuri yasiohesabika kwa wingi wake, kwa sababu hii basi ndio maana tunakuta mambo mengi ya halali hakuyafafanua kwa undani na kuyaorodhesha, kwa kuwa ni mengi mno yasioweza kudhibitika kwa urahisi. Lakini hapo hapo tunakuta kuwa mambo ya haramu ameyafafanua kwa undani zaidi na kuyaorodhesha. Hii ni kwa kuwa mambo yenyewe ni machache na yanaweza kudhibitika kwa urahisi na hivyo kuwa

wepesi kwetu kuyajua na kuyafahamu vilivyo hatimae kujiepusha na kujiweka nayo mbali , Mwenyezi Mungu Mtukufu anasema:

﴿وقد فصل لكم ما حرم عليكم إلا ما اضطررتم إليه﴾

"Na amekubainishieni wazi wazi alivyokuharamishieni isipokuwa vile mnavyolazimika (kuvitumia kwa ajili ya njaa na mengineyo). Al An aam : 119

Ama vitu vya halali Mwenyezi Mungu ameviharamisha kwa ujumla bila kubainisha wazi wazi maadam kuwa ni vizuri akasema:

﴿يأيها الناس كلوا مما في الأرض حلالا طيبا﴾...

"Enyi watu! Kuleni vilivyomo katika ardhi halali na vizuri." Al Baqara : 168.

Na miongoni mwa rehema zake kubwa Mwenyezi Mungu kwa waja wake ni kuwa amejaalia asili kwenye vitu vyote kuwa ni ruhusa kutumiwa mpaka pale itakapokuja dalili ya kuharamisha. Na hizi ni katika karama zake Mwenyezi Mungu na

ukunjufu wake kwa waja wake, kwa hiyo wajibu wetu kutii, kunyenyekea na kushukuru.

Baadhi ya watu wanapoona vitu vya haramu vikiorodheshwa na kufafanuliwa kwao hudhikika na nafsi zao kukosa raha na uvumilivu, na hii ni kutokana na ule udhaifu wa imani zao na uchache wa ilimu zao kwenye sheria za Mwenyezi Mungu.

Kitu cha kushangaza kwa watu hawa, hivi sijui wanataka wahesabiwe aina ya vitu vya halali alivyovihalalisha Mwenyezi Mungu kimoja kimoja ndipo waweze kukinaika na kukubali kuwa dini hii ni nyepesi? au sijui wanataka waorodheshewe aina ya vitu vizuri vilivyohalalishwa na dini hii ndipo watulize nafsi zao na kujua kuwa sheria za dini hii haziwachafulii maisha yao au vipi?

Hivi wanataka waambiwe kuwa nyama ya ngamia, ng'ombe, mbuzi, kondoo, sungura, paa, mbuzi mwitu, kuku, njiwa, bata, bata maji, na mbuni waliochinjwa kihalali kutokana na sheria za Mwenyezi Mungu

kuwa ni halali kuliwa ndipo waridhike? Na kuwa maiti za nzige na samaki ni halali kuliwa? Na kuwa mboga za majani, matunda na baadhi ya nafaka na matunda yenye faida ni halali kuliwa na binaadamu? Maji, maziwa, asali, mafuta na siki ni halali?
Na kuwa kutumia mbao, chuma, kokoto, mchanga, plastiki, vioo na mpira ni halali?
Na kuwa wanyama kama farasi, punda, ngamia, nyumbu, au magari, treni, majahazi na ndege ni halali kupandwa na binadamu?
Au wanataka waambiwe kuwa kutumia vipoza hewa (air condition), majokofu, mashine za kusagia nafaka, mashine za kukandia unga, mashine za kuokea mikate, mashine za kukamulia matunda, na vitendea kazi mbali mbali kama vile vya utabibu, uhandisi na mahesabu, utabiri wa hali ya hewa na anga, majengo, mashine za kuchimbia petroli na kuvuta maji, madini ,

**Na kuvaa nguo za pamba, katani, sufi, manyoya na ngozi zilizoruhusiwa, nylon na polyester pia wanataka waambiwe kuwa ni halali kuvaliwa?!**
**Na kuwa asili kwenye ndoa, biashara, udhamini na hawala,(Bill of Exchange) uajiri na kazi za ufundi kama vile useremala na uhunzi na utengenezaji wa ala mbalimbali (repairing) na kazi za uchungaji kama vile uchungaji wa kondoo, ng'ombe, mbuzi na ngamia ni halali?**
**Je huoni kuwa haiwezekani kuorodhesha na kuhesabu mambo yote ya halali aliyotuhalalishia Mwenyezi Mungu? Na kama tutajaribu kufanya hivyo mlolongo wake utakuwa mrefu usiokwisha? Hivi wana nini watu hawa kiasi kwamba hawataki kufahamu ukweli ulio wazi?**
**Ama kuhusu hoja yao kuwa dini ni nyepesi, huu ni ukweli usiopingika na mtu yoyote, lakini lazima ifahamike kuwa hii ni kauli ya haki yenye kukusudiwa baatili ndani yake, kwa sababu uwepesi unaofahamika kwenye**

dini hii si huo wanaokusudia wao, kwa sababu wepesi wake hauendi kulingana na matamanio au matakwa ya watu fulani na rai zao, isipokuwa wepesi wake unakwenda kama vile ulivyokuja kwenye sheria za Mwenyezi Mungu.

Kuna tofauti kubwa sana baina ya kukiuka maharamisho ya Mwenyezi Mungu kwa kigezo cha baatili kuwa dini ni nyepesi ambapo huo ni ukweli usiopingika bila shaka na baina ya kuchukua ruhusa za kisheria kama vile kukusanya sala na kupunguza rakaa na kufungua wakati wa safari, na kupaka kwa maji kwenye khofu mbili kwa msafiri siku tatu usiku na mchana. Na kutayamamu badala ya kutawadha kwa maji kama kutakuwa na madhara pindi utakapotumia maji. Na kukusanya sala mbili kwa pamoja kwa mgonjwa na wakati wa kunyesha mvua, na ruhusa ya kumuangalia mwanamke wa kando kwa yule mwenye kutaka kuoa, na kuchagua kwenye kafara ya kiapo baina ya

**kumpa mtumwa uungwana, kulisha au kuvisha. Na kujuzu kula nyamafu kwa mwenye kulazimika kufanya hivyo kutokana na njaa na mengineyo. Haya na mambo mengine yasiokuwa haya ni miongoni mwa ruhusa na takhfifu za kisheria.**

**Mbali na hayo yaliyotangulia pia ni wajibu kwa kila muislamu kujua kwamba katika kuharamisha mambo ya haramu kuna hekima kubwa ndani yake, miongoni mwa hekima hizo ni kuwa:**

**Mwenyezi Mungu huwatia mtihani waja wake kwenye mambo haya ili apate kuona jinsi gani watakavyofanya na jinsi gani watakavyofuata amri zake, na jinsi gani watakavyojiepusha na makatazo yake. Na miongoni mwa njia za kupambanua watu wa motoni na watu wa peponi ni kuwa watu wa motoni walizamia na kubobea kwenye matamanio ambayo ndio yaliozungushiwa moto, na watu wa peponi wao walisubiri kwenye mambo yalioharamishwa ambayo**

moto, na watu wa peponi wao walisubiri kwenye mambo yalioharamishwa ambayo ndio yaliozungushiwa pepo. Na lau kama si mtihani huu basi asingejulikana mtu mbaya aliye muovu, na mtu mwema aliye mtiifu.Na kwa maana hii basi ndio maana wale watu wenye imani zilizokuwa barabara huchukulia uzito wa taklifa kwa mtizamo wa subira na uvumilivu na kutarajia malipo kwa Mola wao, hivyo huwa watiifu na wanyenyekevu kwenye amri za Mwenyezi Mungu ili wapate ridhaa zake,kwa hiyo uzito wa taklifa hizo hupungua kwa upande wao.

Ama wale watu wanaafiki wao huzitazama taklifa hizo kwa jicho la uchungu na ghadhabu na kuona kuwa wamenyimwa raha, kwa hiyo mzigo wa taklifa huwa ni mzito kupita kiasi kwa upande wao,Na hatimae kukosekana kabisa utiifu na unyenyekevu kutoka kwao.

**Mtu mtiifu, kwa kule kuacha mambo yalioharamishwa huhisi ladha na raha ndani ya nafsi yake.**

**"من ترك شيئاً لله عوضه الله خيراً منه، ويجد لذة الإيمان في قلبه"**

**"Mwenye kuacha kitu kwa ajili ya kumuogopa Mwenyezi Mungu, Mwenyezi Mungu humbadilishia kitu bora zaidi kuliko kile alichokiacha, na hupata ladha ya imani ndani ya moyo wake."**

**Ndugu yangu msomaji mtukufu! Kwenye kijitabu hiki kidogo utapata kujua mambo mengi tofauti yaliyoharamishwa kwenye dini pamoja na kukuwekea wazi dalili za kuharamishwa kwake kutoka kwenye kitabu cha Mwenyezi Mungu na Sunna Sahihi za Mtume wake ﷺ[1]. Na mambo haya**

---

[1] Baadhi ya wanazuoni watukufu wameshatunga vitabu vyenye kuonyesha mambo yalioharamishwa au kuonyesha baadhi ya aina ya mamba yalioharamishwa, kama vile madhambi Makubwa AL KABAIR. Na miongoni mwa vitabu vizuri vyenye kuzungumzia mas

**waislamu, nami nimeona niyataje ndani ya kijitabu hiki kwa lengo la kuyaweka wazi na kutoa nasaha, na nina muomba Mwenyezi Mungu anipe uongofu na taufiki na kusimama kwenye mipaka yake mimi pamoja na ndugu zangu wote wa kiislamu.**
**Na atuepushe sote na mambo ya haramu na kutulinda na uovu, na Mwenyezi Mungu ni mbora wa kuhifadhi na mwingi wa rehema.[1]**

[1] Kitabu hiki kimerejewa na kupitiwa na maulama watukufu mbali mbali Mwenyezi Mungu awape kheri, miongoni mwao akiwa Mtukufu Sheikh Abdul Aziz Bin Abdallah bin Baaz, Mufti mkuu wa Saudi A.

## 1.KUMSHIRIKISHA MWENYEZI MUNGU

**Ni haramu kubwa kabisa kumshirikisha Mwenyezi Mungu na kitu chochote, kwa ushahidi wa hadithi ya Abu Bakrah kuwa Mtume ﷺ amesema:**

" ألا أنبئكم بأكبر الكبائر (ثلاثا) قالوا: قلنا بلى يا رسول الله، قال: الإشراك بالله"

**"Je nikwambieni madhambi makubwa kupita yote?" (akarejelea mara tatu kauli hii) wakasema maswahaba, tukasema tuelezee Ewe Mjumbe wa Mwenyezi Mungu, akasema Mtume ﷺ "Kumshirikisha Mwenyezi Mungu." Bukhari No. 2511. Madhambi yote huenda Mwenyezi Mungu akayasamehe isipokuwa shiriki, mwenye kumshirikisha Mwenyezi Mungu hana budi kuleta toba haraka sana kabla hajafa.**

**Mwenyezi Mungu anasema:**

﴿ إن الله لا يغفر أن يشرك به ويغفر ما دون ذلك لمن يشآء ﴾

**"Hakika Mwenyezi Mungu hasamehi kushirikishwa na husamehe yasiokuwa haya kwa amtakae, na anaemshirikisha Mwenyezi Mungu bila shaka amebuni dhambi kubwa." An-nisaa : 48**

**Kuna shiriki za aina tofauti, nyingine huwa ni kubwa ambazo humtoa mfanyaji wake kwenye dini ya kiislamu na kuingizwa motoni na kubaki humo milele ikiwa atakufa kwenye hali ya shiriki hiyo bila kurejea kwa Mola wake na kutubu. Na miongoni mwa shiriki zilizoenea kwenye miji tofauti ya waislamu ni kama vile:-**

## KUABUDU MAKABURI;

**Nayo ni kuamini kuwa mawalii na watu waliokufa zamani wana uwezo wa kuondosha matatizo na kutuliza au kupunguza huzuni pindi unapowataka au kuwaomba msaada pale unapopatwa na matatizo. Na Mwenyezi Mungu anasema:**

**﴿وَقَضَى رَبُّكَ أَلاَّ تَعْبُدُوٓاْ إِلاَّ إِيَّاهُ﴾...**

**"Na Mola wako amehukumu kuwa msimuabudu yoyote ila yeye tu." Israa : 23**
**Vile vile kuomba shufaa au kutaka kuondoshewa matatizo kutoka kwa watu waliokufa zamani sawa watu hao iwe ni manabii walio wema au watu wengine wasiokuwa wao. Na Mwenyezi Mungu anasema:**

**Je yuko Mungu pamoja na Mwenyezi Mungu? An-Naml : 62**

**Baadhi ya watu hufanya kutaja jina la Sheikh wake au walii fulani kuwa ndio ada na ibada yake pindi anapotaka kukaa, kusimama au anapojikwaa, na kila inapotokea kufikwa na maafa, matatizo, misiba au huzuni utaona huyu akisema 'Ewe Muhammad, na huyu akisema, Ewe Aliy, na huyu akisema Ewe Hussein, na huyu akisema Ewe Badawiy, na huyu akisema Ewe Jailaaniy na huyu akisema Ewe Shaadhily na huyu akisema Ewe Rifaa na mwingine akimuomba Idarous, na huyu akimuomba Saidat Zainab na huyu akimuomba bin Ulwani n.k. Na hali ya kuwa Mwenyezi Mungu anasema:**

**﴿إن الذين تدعون من دون الله عباد أمثالكم﴾...**

**Hakika wale mnaowaabudu badala ya Mwenyezi Mungu ni waja (watumwa) kama nyinyi." Al Aaraf : 194**

**Baadhi ya wale wenye kuabudu makaburi hufanya tawafu kwenye makaburi hayo na**

kugusa nguzo zake na kujipangusa nazo mwilini, na kubusu vizingiti vyake na kuchukua udongo wa makaburi na kujipaka nao usoni, na wengine huanguka kuyasujudia pindi wanapoyaona na kusimama mbele yake kwa heshima na utulivu, hali ya kuwa niwenye kunyenyekea na kudhalilika na kuomba dua mbalimbali kama vile kuomba kuondoshewa maradhi au kupata watoto au kurahisishiwa matatizo. Na wakati mwengine huita mwenye kuabudu makaburi kwa kusema Ewe sayidi yangu mimi nimekuja kutoka nchi ya mbali, basi usinirejeshe mikono mitupu kwenye dua yangu.

Na hali ya kuwa Mwenyezi Mungu anasema:

﴿ ومن أضل ممن يدعو من دون الله من لا يستجيب له إلى يوم القيامة وهم عن دعآئهم غافلون ﴾

"Na wapotofu (wapotevu) wakubwa ni nani kuliko wale wanaowaomba asiyekuwa Mwenyezi Mungu ambao hawatawajibu

**mpaka siku ya kiama na hawatambui dua zao?" Al Ahqaaf : 5.**

**Na Mtume rehema na amani ziwe juu yake anasema:**

**" من مات وهو يدعو من دون الله ندا دخل النار "**

**Mwenye kufa hali ya kuwa anaomba kwa yule asiyekuwa Mwenyezi Mungu basi ataingia motoni." Bukhariy Fat-hul Baary. 8/176.**

**Baadhi ya hawa wenye kuabudu makaburi utawaona wakinyoa vichwa vyao mbele ya haya makaburi, na wengine utawaona wakiwa na vitabu vyenye anuani kama - manaa sikal-hajjil mashaahid (yaani utaratibu wa kuzuru mashaahidi). Mashaahid yanayokusudiwa hapa ni makaburi na maziara ya mawalii.**

**Na baadhi ya watu hawa wanaamini kuwa mawalii wanamamlaka na uwezo wa kumdhuru mtu au kumnufaisha kwa lolote, na hali Mwenyezi Mungu anasema:**

﴿وإن يمسسك الله بضر فلا كاشف له إلا هو وإن يردك بخير فلا رآد لفضله يصيب به من يشآء من عباده وهو الغفور الرحيم﴾

**"Na kama Mwenyezi Mungu akikugusisha dhara basi hakuna yoyote awezae kuiondoa isipokuwa yeye (mwenyewe) na kama akikutakia kheri basi hakuna awezae kurudisha fadhila zake (Mwenyezi Mungu) Huzifikisha (fadhila hizo) kwa amtakae katika waja wake (maadamu anajinyenyekeza kwake) nae ni mwingi wa kusamehe na mwingi wa kurehemu. (Yunus : 107).**

**Na ni katika shiriki vilevile kuweka nadhiri kwa asiyekuwa Mwenyezi Mungu kama wanavyofanya wale wenye kuweka nadhiri kuwa wataweka mishumaa na taa kwa watu wa makaburi. Na miongoni mwa sura za shiriki kubwa ni kuchinja kwa asiyekuwa Mwenyezi Mungu, na Mwenyezi Mungu anasema:**

﴿فصل لربك وانحر﴾

**"Basi sali kwa ajili ya Mola wako na uchinje (kwa ajili ya Mola wako) na kila utakalolifanya basi lifanye kwa ajili ya Mola wako sio mizimu wala mapango wala makaburi." Al Kauthar : 2**

**Na maana ya wanhar ni kuwa chinja kwa ajili ya Mwenyezi Mungu Mtukufu na kwa jina la Mwenyezi Mungu. Anasema Mtume rehema na amani ziwe juu yake:**

" لعن الله من ذبح لغير الله"

**"Amelaaniwa na Mwenyezi Mungu yule mwenye kuchinja kwa asiyekuwa Mwenyezi Mungu." Muslim No. 1978.**

**Kwenye kuchinja kwa asiyekuwa Mwenyezi Mungu kunapatikana haramu za aina mbili kwa kile kinachochinjwa, kwanza kabisa ni kule kuchinjwa kwa asiyekuwa Mwenyezi Mungu, na pili ni kule kuchinjwa kwa jina lisilokuwa la Mwenyezi Mungu, na mambo haya mawili kwa pamoja hukifanya kile kinachochinjwa kuwa ni haramu kabisa kuliwa na Muislamu.**

Na miongoni mwa uchinjaji wa kijahilia (kipagani) ulioenea sana kwenye zama zetu hizi za leo ni kuwachinjia majini. Na kitendo hiki mara nyingi hufanywa na baadhi ya watu pale wanapokuwa wamechimba kisima, kwa hiyo huchinja mnyama mbele yake au juu ya kizingiti cha nyumba kwa kuchelea au kuhofia kuwa wasije wakaudhiwa na majini. (Rejea Taysiril Aziizil-hamiid uk:158).

Na miongoni mwa shiriki zilizoenea wakati huu ni kuharamisha mambo aliyoyahalalisha Mwenyezi Mungu au kuwa na imani kuwa kuna mtu yoyote kinyume na Mwenyezi Mungu mwenye haki na uwezo wa kuhalalisha jambo au kuharamisha, au kujihukumu kwenye mahakama zenye kutumia kanuni za kijahilia, hali ya kuwa uko radhi na kanuni hizi na tena kwa uchaguzi wa nafsi yako, Na pia ukawa ni mwenye kuzihalalisha kanuni hizi za kijahilia na kuitakidi kuwa zinafaa kutumika badala ya sheria alizoteremsha

Mwenyezi Mungu.Na Mwenyezi Mungu amekitaja kitendo hiki kuwa ni kufuru kubwa kabisa kwenye kauli yake isemayo:-

﴿اتخذوا أحبارهم ورهبانهم أربابا من دون الله والمسيح ابن مريم وما أمروا إلا ليعبدوا إلها واحدا لا إله إلا هو سبحانه عما يشركون﴾

"Wamewafanya wanavyuoni wao na watawa wao kuwa ni miungu badala ya Mwenyezi Mungu. Na wamemfanya Masihi mwana wa Mariamu (pia Mungu) hali hawakuamrishwa isipokuwa kumuabudu Mungu mmoja, hakuna anaestahiki kuabudiwa ila Yeye, Ametakasika na yale wanayomshirikisha nayo." Taubat : 31.

Adiy bin Haatim alipomsikia Mtume akisoma aya hii akasema; "Nikasema, "kwa hakika wao hawakuwa wakiwaabudu (hao wanavyuoni wao na watawa) akasema 'Ndio lakini wanawahalalishia mambo aliyoyaharamisha Mwenyezi Mungu na wao wakayafanya kuwa ni halali na kuwaharamishia mambo aliyoyahalalisha

Mwenyezi Mungu na wao wakayafanya ni haramu na huko ndiko kuwaabudu kwenyewe!' Al Bayhakiy 10/116 ; Tirmidhiy no. 3095. Ghaayatul maraami-Al Baaniy: uk 19.

Na Mwenyezi Mungu amewaeleza washirikina kuwa wao:

﴿ ولا يحرمون ما حرم الله ورسوله ولا يدينون دين الحق ﴾...

"Wala hawaharamishi alivyoviharamisha Mwenyezi Mungu na Mtume wake na wala hawashiki dini ya haki." Taubat:29

Na akasema tena Mwenyezi Mungu:

﴿ قل أرأيتم مآ أنزل الله لكم من رزق فجعلتم منه حراما وحلالا قل ءآلله أذن لكم أم على الله تفترون ﴾

"Sema, Je! Mnaonaje zile riziki alizokuteremshieni Mwenyezi Mungu kisha mkafanya katika hizo (nyingine kuwa za) haramu na (nyingine kuwa za) halali, sema Je! Mwenyezi Mungu amekuruhusuni (kufanya hivyo au mnamzulia Mwenyezi Mungu uongo tu?" Yunus : 59

## UCHAWI NA UTABIRI NA UPIGAJI RAMLI.

**Ama uchawi ni kufuru, na ni moja katika yale madhambi saba makubwa yenye kuangamiza. Na uchawi huleta madhara na wala hauna faida yoyote kwa mtu. Amesema Mwenyezi Mungu Mtukufu kuhusu kujifundisha uchawi:**

﴿ويتعلمون ما يضرهم ولا ينفعهم﴾

**"Na wanajifunza ambayo yatawadhuru na wala hayatawafaa."AlBaqara:102. Na akasema Mwenyezi Mungu:**

﴿ ولا يفلح الساحر حيث أتى﴾

**"Wala mchawi hafaulu (hafuzu) popote afikapo." Taha : 69**

**Na mwenye kuchukua uchawi ni kafiri bila shaka. Amesema Mwenyezi Mungu:**

﴿ واتبعوا ما تتلوا الشياطين على ملك سليمان وما كفر سليمان ولكن الشياطين كفروا يعلمون الناس السحر ومآ أنزل على الملكين ببابل هاروت وماروت وما يعلمان من أحد حتى يقولا إنما نحن فتنة فلا تكفر﴾...

**"Na Suleimani hakukufuru bali mashetani ndio waliokufuru wakiwafundisha watu uchawi (waliokuwa wakiujua wenyewe zamani) na (uchawi) ulioteremshwa kwa malaika wawili Haaruti na Maaruta katika (mji) wa Babil wala (Malaika hao) hawakumfundisha yoyote mpaka wamwambie; 'Hakika sisi ni mtihani (wa kutazama kutii kwenu) basi usikufuru.' Al Baqara : 102.**

**Na hukumu ya mchawi katika uislamu ni kuuliwa na pato lake huwa ni haramu. Baadhi ya wajinga na madhaalimu na wadhaifu wa imani huwaendea wachawi kwa ajili ya kutaka kufanyiwa uchawi ili wapate kuwafanyia uadui watu wengine au kulipiza kisasi. Na baadhi ya watu wengine huingia kwenye makosa kwa kule kukimbilia kwa wachawi ili wakaaguliwe au kuondoshwa uchawi baada ya kurogwa, na wakati ilikuwa ni wajibu wao kukimbilia kwa Mwenyezi Mungu na kujitibu kwa maneno yake kama vile kusoma**

muawadhaatani (Qul audhu birabbil Falaq, na Qul audhu birabbinnaas) na nyinginezo.

Ama mtabiri na mpiga bao hao wote ni wenye kumkufuru Mwenyezi Mungu Mtukufu ikiwa watadai kujua elimu ya ghaibu, kwa sababu hakuna mtu yoyote anaejua mambo ya ghaibu isipokuwa Mwenyezi Mungu Mtukufu peke yake.

Wengi wa watabiri na wapiga bao huwapumbaza wajinga ili kuwalia mali zao kwa dhuluma, na hutumia njia nyingi tofauti tofauti kama vile kuchora mistari kwenye mchanga au kupiga simbi au kusoma viganja vya mkono au kutumia kikombe au mpira wa kioo, n.k. Na watabiri hawa kama watafanikiwa mara moja kusema kweli basi mara tisini na tisa watakuwa ni waongo. Lakini wale watu wajinga hawakumbuki isipokuwa ile mara moja waliosema kweli wazushi hawa!

Utawaona wajinga wakiwaendea watabiri na wapiga bao eti wanataka kujua mambo yatakayokuja au kutaka kujua kama

**ndoa yake au biashara yake anayokusudia kuifanya ina kheri na furaha ndani yake au ina shari na nuksi, au kutafuta vitu vilivyopotea n.k.**
**Na mwenye kuwaendea watu hawa na kuyaamini kwa dhati yale wanayosema hukumu yake mtu kama huyu huwa ni kafiri, na mwenye kutoka kwenye uislamu, na dalili ya maneno haya ni kauli ya Mtume:**

" من أتى كاهنا أو عرافا فصدقه بما يقول فقد كفر بما أنزل على محمد ﷺ "

**"Mwenye kumuendea kuhani au mpiga ramli (bao) kisha akayaamini yale anayoyasema huwa ameyakufuru aliyoteremshiwa Muhammad." Ahmad : 2/329.**
**Ama ikiwa yule mwenye kuwaendea wapiga bao na watabiri bila kuamini kuwa wanajua mambo ya ghaibu lakini lengo lake ni kuwa anakwenda kuwapima na kuwajaribu na mfano wa haya; Mtu huyu hapewi hukumu ya ukafiri na kutoka**

**kwenye uislamu, isipokuwa sala yake huwa haikubaliwi na Mwenyezi Mungu kwa muda wa siku arobaini, kwa ushahidi wa kauli ya Mtume:**

" من أتى عرافا فسأله عن شيء لم تقبل له صلاة أربعين ليلة"

**"Mwenye kumuendea mpiga bao akamuuliza kitu hatokubaliwa sala yake kwa muda wa siku arobaini."** Muslim 4/1751.

**Hii ni pamoja na kuwa sala itabakia kuwa ni wajibu kwake pamoja na kuleta toba kwa Mola wake.**

## KUAMINI KUWA NYOTA ZINA MAMLAKA KWENYE MATUKIO NA MAISHA YA WATU.

**Imepokewa kutoka kwa Zaid bin Khaalid Al-Juhaniy akisema;**

**عن زيد بن خالد الجهني قال:" صلى لنا رسول الله ﷺ صلاة الصبح بالحديبية -على أثر سماء كانت من الليلة- فلما انصرف أقبل على الناس فقال: ((هل تدرون ماذا قال ربكم؟)) قالوا: الله ورسوله أعلم، قال: ((أصبح من عبادي مؤمن بي وكافر، فأما من قال مُطرنا بفضل الله ورحمته فذلك مؤمن بي وكافر بالكوكب، وأما من قال بنوء كذا وكذا فذلك كافر بي ومؤمن بالكوكب"**

**'Alitusalisha Mtume sala ya asubuhi tukiwa Al- hudaibiya mara tu baada ya mvua iliyonyesha usiku, alipomaliza (kusali) aliwaelekea watu (maswahaba) na kusema: "Je mnajua Mola wenu amesemaje? wakajibu maswahaba 'Mwenyezi Mungu na Mtume wake ndio wenye kujua zaidi,' akasema Mtume, "Wamepambazukiwa waja wangu (hali ya kuwa) miongoni mwao**

wakiwa ni wenye kuniamini na wengine wakiwa ni wenye kunikufuru. Ama yule mwenye kusema 'Tumeletewa mvua kwa fadhila za Mwenyezi Mungu na rehema zake basi huyo ndio mwenye kuniamini mimi, ama yule mwenye kusema tumeletewa mvua kwa sababu kadhaa wa kadhaa huyo ndie yule mwenye kunikufuru mimi na ndie (huyo) mwenye kuamini nyota." Muslim : 4/1751.

Na miongoni mwa kufuru hiyo pia kukimbilia nyota za bahati kwenye magazeti; ikiwa mtu ataitakidi na kuamini kuwa mambo yalioandikwa kwenye magazeti hayo ni kweli yanatokana na mamlaka na athari za nyota na falaki, mtu huyo mwenye imani kama hii bila shaka atakuwa ni mshirikina. Na kama atasoma kwa ajili ya kupoteza muda tu na kujiliwaza huyo atakuwa ni muasi na mwenye dhambi, kwa sababu haifai kujiliwaza kwa kusoma mambo ya shiriki, na hasa ukiongezea kuwa shetani anaweza akamuingiza mtu huyo

kwenye itikadi hii ya kuamini nyota, na hivyo kuwa ni njia miongoni mwa njia za shiriki.

Na katika shiriki vile vile kuamini kuwa baadhi ya vitu vina manufaa na hali Mwenyezi Mungu hakuyaumba manufaa hayo kwenye vitu hivyo:-

Kama vile wanavyoamini baadhi ya watu kwenye azima na hirizi za kishiriki, au kwembe, simbi na vikuku vya madini na mambo mengineyo, kwa ushauri kutoka kwa waganga, au wachawi au kutokana na imani za kale za kurithi kutoka kwa mababu na hatimae kuvaa hirizi au vikuku hivi shingoni au viunoni au kuwavisha watoto wao wadogo kwa lengo la kuzuia kudhurika na vijicho vya mahasidi, au kufunga hirizi na vikuku hivyo kwenye miili yao au kuning'iniza kwenye magari yao au majumbani mwao. Au kuvaa pete yenye aina fulani ya kito wakiamini kuwa ndani yake kuna nguvu fulani fulani zenye kuondosha balaa au kuzuia.

Na imani hii bila shaka inakwenda kinyume na imani ya kumtegemea Mwenyezi Mungu peke yake, na wala haimzidishii binaadamu isipokuwa udhaifu na udhalilifu, kwa sababu huku ni kujitibu kwa njia ya haramu. Na hirizi nyingi kati ya hizi zinazovaliwa ndani yake huwa kunashiriki ya wazi, na kuwataka msaada baadhi ya majini na mashetani, au michoro migumu au maandishi yasiofahamika. Baadhi ya waganga wenye kufanya kiini macho huandika aya za Qur'ani na kuchanganya na mambo mengine ya shiriki, na baadhi yao hufikia hata kuziandika aya za Qurani kwa kutumia vitu vya najisi au kutumia damu ya hedhi, Subhaanallah!

Kwa hiyo basi kufunga na kuvaa vitu hivyo vilivyotajwa hapo juu ni haramu kabisa, kwa ushahidi wa maneno ya Mtume

"من علّق تميمة فقد أشرك""Mwenye kuvaa hirizi (tamaimu) basi atakuwa amemshirikisha Mwenyezi Mungu." Ahmad 4/156.

Na mwenye kuyafanya haya, ikiwa ataamini kuwa mambo haya yananufaisha au kudhuru kinyume cha Mwenyezi Mungu basi atakuwa amemshirikisha Mwenyezi Mungu tena shiriki kubwa. Na atakaeitakidi na kuamini kuwa hizi hirizi ni sababu tu ya kunufaisha au kudhuru na Mwenyezi Mungu wala hakuzijaalia uwezo huo. Mtu huyo atakuwa amefanya shiriki ndogo, na kitendo hiki kinaingia kwenye shiriki ya sababu.

## KUFANYA IBADA KWA KUJIONYESHA (RIA)

Miongoni mwa masharti ya amali njema ni kuwa lazima ziwe zimetakasika na ria, halafu ziwe zimeshikamana na sunna sahihi. Na yule mwenye kufanya ibada kwa lengo la kujionyesha kwa watu huwa ni mshirikina wa shiriki ndogo na amali zake hupotea bure bila faida yoyote kama vile mwenye kusali kwa ajili ya kujionyesha kwa watu. Amesema Mwenyezi Mungu:

﴿ إن المنافقين يخادعون الله وهو خادعهم وإذا قاموا إلى الصلاة قاموا كسالى يراؤون الناس ولا يذكرون الله إلا قليلا﴾

"Hakika wanafiki hutaka kumdanganya (hata) Mwenyezi Mungu, nae atawaadhibu kwa sababu ya kudanganya kwao (huko) na wanaposimama kusali husimama kwa uvivu, wanaonyesha watu (kuwa wanasali) wala hawamtaji Mwenyezi Mungu ila kidogo". An-Nisaa : 142.

**Na vile vile pindi anapofanya amali yoyote basi hutaka watu wajue na kusikia kuwa kafanya amali fulani ya kheri[1] ; basi huyu nae vile vile huingia kwenye shiriki. Na imepokewa onyo kali kwa mwenye kufanya hivi kama ilivyokuja kwenye hadithi ya Ibn Abbas Mwenyezi Mungu awe radhi nae pamoja na baba yake kutoka kwenye hadithi marfuu;**

**"من سمّع سمّع الله به ومن راءى راءى الله به"**

**'Mwenye kufanya amali yoyote kwa ajili ya kutaka kusikikana kwa watu,**

---

[1] Yaani kama vile wanavyofanya baadhi ya matajiri wanapokuwa wanasaidia kitu fulani , hutaka watangazwe redioni, magazetini na kwenye matelevisheni, kuwa fulani labda katoa mablanketi kadhaa kusaidia watoto yatima, au hospitali au kadhaa na kadhaa. Na wengine wanapoombwa msaada fulani husema yuko tayari kufanya hivyo kwa sharti wawepo waandishi wa habari wanukuu habari hizi kwenye vyombo vya habari n.k. Na wajue watu hawa kuwa Mtume (S.A.W) amekikemea vikali kitendo hiki.

**Mwenyezi Mungu humfanya akasikikana, na mwenye kufanya kwa ajili ya kutaka kujionyesha kwa watu, Mwenyezi Mungu humfanya akaonekana." Muslim : 4/2289.**
**Na mwenye kufanya ibada akimkusudia ndani yake Mwenyezi Mungu na watu, basi amali yake hiyo hurudi patupu bila kupata thawabu yoyote kutoka kwa Mwenyezi Mungu. Kama ilivyokuja kwenye hadithi kudsiy Mwenyezi Mungu anasema:**
" أنا أغنى الشركاء عن الشرك، من عمل عملاً أشرك فيه معي غيري تركته وشركه"
**"Mimi ni mwenye kujitosheleza zaidi na washirikina kutokana na shiriki yao, mwenye kufanya amali yoyote akanishirikisha ndani yake mimi pamoja na mtu mwingine basi mtu huyo nitamuacha na shiriki yake." Muslim no. 2985.**

**Na mwenye kufanya amali kwa ajili ya Mwenyezi Mungu kisha ikaja kuzukiwa katikati yake na ria, kama ataichukia ria hiyo na kuitakasa upya amali yake basi amali hiyo husihi, lakini kama ataridhika**

**nayo na nafsi yake kutulia, hapa wanachuoni wengi wanasema kuwa amali yake itakuwa batili.**

## TIYARA(NUKSI) (Evil Omen) [1]

**Maana yake ni tabia ya kutazamia misiba na matatizo (Pessimism) na Mwenyezi mungu anasema:**

﴿ فَإِذَا جَآءَتْهُمُ الْحَسَنَةُ قَالُوا لَنَا هَٰذِهِۦ وَإِن تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ يَطَّيَّرُوا بِمُوسَىٰ وَمَن مَّعَهُۥ ﴾....

**"Unapowafikia wema husema 'Huu ni kwa ajili yetu' na ukiwafikia ubaya humnasibishia ukorofi huo mussa na walio pamoja nae." Al Aaraaf : 131.**

**Zamani walikuwa waarabu kwenye zama za jahilia anapotaka mmoja wao kusafiri au**

---

[1] Aina ya ubashiri, au kubashiri mambo yatakayokuja kutokea baadae kwa njia ya viumbe vya asili(Evil Omen), ndege mbaya, nuksi au kisirani, kama vile wanavyoamini baadhi ya watu kwamba bundi ni ndege mbaya mwenye nuksi, anapolia karibu na nyumba ni dalili ya kutokea maafa na misiba kwenye nyumba hiyo, au kama vile wanavyoamini baadhi ya watu kuwa kuna mlio fulani wa paka anapolia usiku inakuwa ni uchuro. Nk.

**kufanya jambo humshika ndege na kumrusha angani, kama ndege yule ataruka kuelekea upande wa kulia hapo huamini kuwa safari yake au jambo lake alilokusudia kulifanya lina kheri ndani yake, la kama ataruka kuelekea upande wa kushoto hapo huona kuwa jambo lake au safari yake aliyokusudia kuifanya ina nuksi ndani yake au itakuwa na matatizo hivyo hurejea na kujiepusha nayo.**

**Na Mtume amebainisha hukumu ya kitendo hiki kwa kusema: "الطيرة شرك"**

**'Kurusha ndege ni shiriki.' Ahmad 1/389.**

**Na miongoni mwa mambo yanayoingia kwenye imani hii ya haramu yenye kwenda kinyume na tauhidi ni kuamini kwamba baadhi ya miezi ina nuksi kama vile kuacha kuoa kwenye mwezi wa mfungo tano, na kwenye masiku kama vile kuamini kuwa jumatano ya mwisho wa kila mwezi ni siku ya nuksi ya kudumu. Au namba kama vile 13 au majina au watu wenye vilema; kama vile mtu anapotaka kwenda kufungua duka**

lake ikatokea kwa bahati mbaya akakutana na kilema njiani huamua kurejea nyumbani kwa kuamini kuwa kukutana na kilema ni nuksi na mambo mengineyo mengi yenye kufanana na haya.
Mambo haya yote tuliyoyataja hapa na mengineyo mfano wa haya ni haramu na ni katika shiriki, hivyo ni wajibu kwa kila muislamu kujiepusha nayo.
Na Mtume amewaepusha na kuwatakasa hawa wote au vitu hivyo na nuksi hizi za uzushi kwa kusema;
" ليس منا من تَطيَّر ولا تُطيِّر له ولا تكهَّن ولا تُكُهِّن له (وأظنه قال:) أو سحر أو سُحر له".
“Si katika sisi (Waislamu) yeyote atakaevifanya(bashiri) vitu kuwa na nuksi, (kisirani) au atakaetaka kufanyiwa (kubashiriwa) au mwenye kutabiri au kutaka kutabiriwa (na ninadhani alisema vilevile) mwenye kufanya uchawi au kutaka kufanyiwa. Attabraniy : 18/162.
Na mwenye kuingia kwenye kitu chochote katika hivi tulivyovitaja basi kafara yake ni

**kama ile iliyopokewa kutoka kwenye hadithi ya Abdallah bin Amru Mwenyezi Mungu awe radhi nae kuwa amesema Mtume wa Mwenyezi Mungu rehema na amani ziwe juu yake kuwa;**

**" من ردته الطيرة من حاجة فقد أشرك؟ قال يا رسول الله: ما كفارة ذلك؟ قال أن يقول أحدهم":**

**Yeyote atakaerejeshwakwenye haja yake kutokana na kuamini tiara(nuksi, kisirani) basi atakuwa amemshirikisha Mwenyezi Mungu, akasema ewe Mtume wa Mwenyezi Mungu, ni nini kafara ya kitendo hicho? Akasema na aseme mmoja wao:**

**" اللهم لا خير إلا خيرك ولا طير إلا طيرك ولا إله غيرك"**

**"Ewe Mwenyezi Mungu hakuna kheri isipokuwa ile itokayo kwako, na hakuna shari isipokuwa ile ulioikadiria kuwa ni shari, na hapana Mola apasae kuabudiwa kwa haki isipokuwa wewe." Ahmad 2/220.**

**Kutazamia misiba au nuksi ni tabia ya kila nafsi, hupungua na kuongezeka, na jinsi ya kuitibu tabia hii ni kutegemea kwa**

**Mwenyezi Mungu kama ilivyokuja kwenye kauli ya Ibin Masoud,**

**'Hakuna yoyote kati yetu isipokuwa huingia kwenye nafsi yake kitu kama hicho,na lakini Mwenyezi Mungu hukiondoa kwa kutegemea kwake.' Abou Daud no. 3910.**

## KUAPA KWA ASIYEKUWA MWENYEZI MUNGU.

**Mwenyezi Mungu huapa kwa anaetaka katika viumbe vyake. Ama viumbe haiwapasi wao kuapa kwa asiyekuwa Mwenyezi Mungu, na kuapa ni aina moja wapo ya taadhima, hakuna anaestahiki taadhima hii isipokuwa Mwenyezi Mungu peke yake. Imepokewa kutoka kwa Ibin Omar kwenye hadithi marfuu akisema;**

" ألا إن الله ينهاكم أن تحلفوا بآبائكم، من كان حالفا فليحلف بالله أو ليصمت"

**'Eleweni! Hakika Mwenyezi Mungu anakukatazeni kuapa kwa mababu zenu,**

mwenye kuapa basi na aape kwa (jina la) Mwenyezi Mungu au anyamaze. Bukhariy Fat-hul-Baariy : 11/530.

Na imepokewa tena kutoka kwa Ibin Omar kwenye hadithi marfuu kuwa;

" من حلف بغير الله فقد أشرك"

'Mwenye kuapa kwa asiyekuwa Mwenyezi Mungu huwa amemshirikisha.' Imam Ahmad : 2/125.

Amesema Mtume;

" من حلف بالأمانة فليس منا"

'mwenye kuapa kwa amana si katika sisi.'Abou Daud 3253.

Haifai kuapa kwa Al Kaaba,wala kwa amaana, wala kwa utukufu wala kwa msaada, wala kwa baraka za fulani wala kwa maisha ya fulani wala kwa jaha ya mtume wala kwa jaha ya walii fulani, wala kwa baba na mama wala kwa kichwa cha mtoto, viapo hivi vyote ni haramu na mwenye kuapa kwa kiapo chochote katika hivi tulivyo vitaja kafara yake ni kusema

لا اله الا الله -Hapana Mola apasae kuabudiwa kwa haki isipokuwa Allah. Kama ilivyopokewa kwenye hadithi sahihi kwamba

"من حلف فقال في حلفه باللات و العزى فليقل لا إله إلا الله"

Mwenye kuapa akasema kwaenye kiapo chake 'Naapa kwa Lata na Uzza basi na aseme لا إلـه الا الله Hapana Mola apasae kuabudiwa kwa haki isipokuwa Mwenyezi Mungu. (Bukhariy 11/536).

Na mfano wa mlango huu vile vile yanaingia baadhi ya matamko ya kishirikina yenye kuharamishwa ambapo baadhi ya waislamu huyatamka mara kwa mara, kama vile kusema; 'Najilinda kwa Mwenyezi Mungu na kwako, mimi ninategemea kwa Mwenyezi Mungu na kwako, mimi sitegemei chochote isipokuwa kwa Mwenyezi Mungu na kwako.'

Mwenyezi Mungu ni mtegemezi wangu mbinguni na wewe ni mtegemezi wangu ardhini lau kama si Mwenyezi

**Mungu na fulani[1] , mimi nimejivua (niko mbali) na uislamu. Vile vile kutumia ibara ambazo ndani yake kuna kuzitukana zama kama vile kusema zama hizi ni mbaya,**

**saa hizi ni za nuksi, na zama hizi ni hadaifu, na mfano wa hayo, sababu kutukana zama matusi yake yanarejea kwa Mwenyezi Mungu kwa sababu yeye ndie aliyeziumba zama. Na vile vile kujiita kwa majina yenye kuabudiwa asiyekuwa Mwenyezi Mungu kama vile kujiita Abdul masiihi (mja wa masihi), na Abdul Nnabiy (mja wa Nabii), Abdul Rasuul (mja wa Mtume), Abdul Hussaini (mja wa Hussaini).**

**Na katika ibara za kileo zinazokwenda kinyume na tauhidi ambazo hutumika kwa wingi, ni kama vile kusema usoshalisti wa kiislamu, Demokrasia ya**

[1] Usahihi ni kusema lau kama si Mwenyezi Mungu kisha fulani,

kiislamu, matakwa ya wananchi ndio matakwa ya Mwenyezi Mungu, Dini ni ya Mwenyezi Mungu na nchi ni ya wote, kwa jina la Uarabu, kwa jina la mapinduzi!

Na ni katika haramu vile vile kutumia matamshi kama mfalme wa wafalme, kadhi wa makadhi, kwa kiumbe, au kutumia tamko la sayid (bwana) kwa mtu mnaafiki, au kafiri, iwe kwa lugha ya kiarabu au lugha nyingine yoyote ile.

Kutumia herufi ya 'lau' ambayo hujulisha ghadhabu, majuto na masikitiko na ambayo hufungua amali ya shetani, au kusema Ewe Mola nisamehe kama 'unataka.' Kwa maelezo zaidi, soma kamusi ya matamko yaliokatazwa - ya Sheikh Bakri Abou Zaid.

## KUKAA NA WANAAFIKI AU WATU WAOVU NA KUWAFANYA NDIO MARAFIKI WA KUSHIRIKIANA NAO.

**Watu wengi hasa wale ambao imani zao hazijathibiti sawa sawa kwenye nyoyo zao hupenda kukaa na watu waovu na mafasiki, sio hilo tu bali hata wakati mwingine hukaa na wale watu wenye kuitukana dini na sheria za Mwenyezi Mungu na kuicheza shere dini yake na vipenzi vyake. Bila shaka kitendo hiki ni kitendo cha haramu na ni kuutukana uislamu. Mwenyezi Mungu anasema:**

﴿ وَإِذَا رَأَيْتَ الَّذِينَ يَخُوضُونَ فِي آيَاتِنَا فَأَعْرِضْ عَنْهُمْ حَتَّى يَخُوضُوا فِي حَدِيثٍ غَيْرِهِ وَإِمَّا يُنسِيَنَّكَ الشَّيْطَانُ فَلَا تَقْعُدْ بَعْدَ الذِّكْرَى مَعَ الْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴾

**"Na (wewe muislamu kama kweli muislamu si munafiki) unapowaona wale wanaozungumza (kuzikadhibisha) aya zetu, basi jitenge nao (wende zako) mpaka wazungumze maneno mengine.**

**Na kama shetani akikusahaulisha (ukakaa nao, na hali wamo katika mazungumzo haya) basi baada ya kutanabahi usikae pamoja nao(hawa) watu madhalimu."** Al An-Aam : 68.

**Haifai kabisa kukaa pamoja nao watu hawa wala kuingiliana nao wanapokuwa katika hali hii, hata kama watakuwa ni jamaa zako wa karibu kupita kiasi, au hata kama wataonyesha kukufanyia upole na kuwa tamu ndimi zao kwako, isipokuwa unaweza kuingiliana nao ikiwa tu unataka kuwalingania au kuzijibu batili zao au kupinga mambo yao, ama kuridhika na mambo yao na kuyanyamazia hii haifai kabisa.Mwenyezi Mungu anasema:**

﴿ فَإِن تَرْضَوْا عَنْهُمْ فَإِنَّ اللَّهَ لَا يَرْضَىٰ عَنِ الْقَوْمِ الْفَاسِقِينَ ﴾

**"Basi mkiwa radhi nao nyinyi (ndio nini maadamu Mwenyezi Mungu hakuwapa radhi?) basi Mwenyezi Mungu hawi radhi na watu wavunjao amri." At-Tawba : 96**

## KUACHA UTULIVU KWENYE SALA.

**Uovu mkubwa wa wizi ni kuiba sala. Amesema Mtume rehema na amani ziwe juu yake:**

**" أسوأ الناس سرقة الذي يسرق من صلاته قالوا يا رسول الله وكيف يسرق من صلاته قال: لا يتم ركوعها ولا سجودها"**

**"Muovu mkubwa wa watu kwa wizi ni yule mwenye kuiba kwenye sala yake, wakasema (maswahaba); 'Ewe mjumbe wa Mwenyezi Mungu vipi mtu ataiba kwenye sala yake? Akasema Mtume:**

**"Haikamilishi rukuu yake wala sijida yake." Imamu Ahmad 5/310.**

**Hakika kuacha utulivu na kutokutulia mgongo kwenye rukuu na kusujudu na kutousimamisha sawa sawa baada ya kuinuka kutoka kwenye rukuu, na kutoutuliza sawa sawa kwenye kikao baina sijida mbili, hayo yote ni mashuhuri na mambo yenye kuonekana mara kwa mara kutoka kwa watu wengi wenye kusali, kiasi**

**kwamba inakaribia kutopatikana msikiti wowote ila ndani yake huwa kuna watu kama hawa wasiotulia kwenye sala zao. Elewa kuwa kupatikana utulivu kwenye sala ni nguzo mojawapo miongoni mwa nguzo za sala, na sala haikamiliki na kusihi bila kupatikana utulivu, na jambo hili ni la hatari mno! Amesema Mtume rehema na amani ziwe juu yake:**

**" لا تجزئ صلاة الرجل حتى يقيم ظهره في الركوع والسجود"**

**"Haijuzu sala ya mtu mpaka aunyooshe mgongo wake (sawa sawa) kwenye rukuu na sujudi." Abou Daud 1/533.**

**Bila shaka huu ni uovu na mwenye kufanya kitendo hiki anastahili kukemewa na kuonywa.**

**Imepokewa kutoka kwa Abi Abdullah Al-Ash-aariy akisema;**

**" صلى رسول الله ﷺ بأصحابه ثم جلس في طائفة منهم فدخل رجل فقام يصلى، فجعل يركع وينقر في سجوده فقال النبي» ﷺ: أترون هذا؟ من مات على هذا مات على**

غير ملة محمد ينقر صلاته كما ينقر الغراب الدم، إنما مثل الذي يركع وينقر في سجوده كالجائع لا يأكل إلا التمرة والتمرتين فماذا تغنيان عنه"

**(Siku moja) Mtume aliwasalisha maswahaba wake, kisha (akageuka) na kukaa pamoja nao kwenye kundi, kisha akaingia mtu mmoja akasimama akasali ikawa anarukuu na kudonoa kwenye sijida yake, akasema Mtume;**

**"Mna muona mtu huyu? Atakae kufa katika hali hii hufa kwenye mila (dini) isiyokuwa mila ya Muhammad, anadonoa kwenye sala yake kama vile kunguru anavyodonoa kwenye damu, hakika mfano wa yule ambae hurukuu na kudonoa kwenye sijida yake ni kama vile mtu mwenye njaa ambae hali isipokuwa tende moja au tende mbili, vipi zitamtosheleza ?" Ibin Khuzaima 1/332.**

**Na imepokewa kutoka kwa Zaid bin Wahabiy akisema; '(siku moja) Hudhaifa alimuona mtu mmoja akisali, ikawa hakamilishi rukuu yake, wala sijida yake),**

akasema Hudhaifa (kumwambia yule mtu) bado hujasali, lau kama utakufa, basi utakufa kwenye fitra (dini) isiyokuwa fitra ile aliyomuumba nayo Mwenyezi Mungu Muhammad.' Yaani utakufa katika dini isiyokuwa dini ile aliyomtuma Mwenyezi Mungu Mtume wake Muhammad.
Bukhariy 2/274.
Hivyo basi inatakiwa kwa yule mwenye kuacha utulivu kwenye sala atakapojua hukumu yake basi na airejee tena sala ya faradhi ya wakati ule alionao,na atubu kwa Mwenyezi Mungu kwa yale yaliyopita, na wala si lazima kwake kuzirejea sala zote zilizopita ambazo alizisali kwa njia hii. Kama ilivyopokewa kwenye hadithi :

«ارجع فصلّ فإنك لم تصل»

"Rejea tena ukasali kwa sababu wewe bado hujasali."

## KUFANYA MCHEZO NA HARAKATI ZISIZOKUWA NA MAANA KWENYE SALA.

**Haya ni maafa, na watu wengi wenye kusali hawasalimiki na maafa haya kwa kule kutokunyenyekea kwao kauli ya Mwenyezi Mungu isemayo:**

..﴿وَقُومُوا للّهِ قَانِتِينَ﴾

**"Na simameni kwa unyenyekevu katika kumuabudu Mwenyezi Mungu." Al Baqarah : 238.**

**Na kauli ya Mwenyezi Mungu:**

﴿ قَدْ أَفْلَحَ الْمُؤْمِنُونَ الذين هم في صلاتهم خاشعون﴾

**"Hakika wamefuzu waislamu ambao katika sala zao huwa ni wanyenyekevu."**

**Al Muuminun : 1-2**

**Na alipoulizwa Mtume kuhusu kuweka vizuri mchanga wakati mtu anapokuwa kwenye sujudi, akajibu kwa kusema:**

"لا تمسح وأنت تصلي فإن كنت لابد فاعلاً فواحدة تسوية الحصى"

**"Usiufute na hali ya kuwa wewe umo ndani ya sala, kama huna budi kufanya hivyo basi ni kusawazisha kijiwe mara moja." Abou Daud 1/571.**

**Na wanazuoni wengi wanasema kwamba harakati nyingi zenye kufuatana kwa mfululizo bila ya kuwa na sababu au haja ya maana hupelekea kubatilika kwa sala, vipi watu hawa wenye kufanya mchezo kwenye sala zao, hali ya kuwa wamesimama mbele ya Mwenyezi Mungu?! Utaona huyu akiangalia kwenye saa yake, au kurekebisha nguo yake au kukata kucha za vidole vyake kwa meno, au kuzuia pua yake kwa mkono na kutupa macho yake huku na huko au kuangalia mbinguni wala haogopi kukwapuliwa macho yake, au na kuibiwa sala yake na shetani!!**

## MAAMUMA KUMTANGULIA IMAMU WAKE KWENYE SALA KWA KUSUDI.

Tabia ya binaadamu siku zote ni kuwa na pupa na haraka. Mwenyezi Mungu anasema:

﴿ وكان الإنسان عجولا ﴾

"Kwani mwanaadamu ni mwenye pupa (kutaka jambo)." Bani Israail : 11.
Na amesema Mtume:

« التأني من الله والعجلة من الشيطان »

"Kufanya mambo kwa utulivu kunatokana na Mwenyezi Mungu,na kufanya mambo kwa haraka haraka kunatokana na shetani." Al Baihakiy 10/104.

Mara nyingi huona mtu akiwa kwenye sala ya jamaa idadi ya wenye kusali wakiwa pembeni yake, kuliani kwake na kushotoni, bali wakati mwingine mtu anaweza kujiona ndani ya nafsi yake jinsi anavyoshindana na Imamu kwenye rukuu au sujudi au kwenye takbira za kuhama kwenye vikao mbali mbali vya sala, na hata

wakati mwingine utaona jinsi wanavyompita Imamu. Japo kama kitendo hiki kinaonekana kutokuwa na umuhimu mkubwa mbele ya watu wengi. Lakini Mtume amekikemea vikali sana kwa kusema:
" أما يخشى الذي يرفع رأسه قبل الإمام أن يحول الله رأسه رأس حمار".
"Hivi haogopi yule mwenye kuinua kichwa chake kabla ya Imamu kwamba (huenda) Mwenyezi Mungu akakibadilisha kichwa chake na kuwa kichwa cha punda?" Muslim 1/320-321.
Kama ikiwa mwenye kusali anatakiwa kuijia sala kwa unyenyekevu na utulivu mkubwa, vipi basi itakuwa hali kwenye sala yenyewe? Haïtokuwa huko ndiko kwenye kutakiwa utulivu na unyenyekevu wa hali ya juu?

Inaweza kuwachanganya baadhi ya watu kwa kule kuogopa kumtangulia imamu wakaamua kujichelewesha nae, na wajue kwamba wanazuoni wengi

Mwenyezi Mungu awarehemu wameweka kipimo kizuri kwenye suala hili, nacho ni kwamba, inapaswa maamuma kuanza harakati zake mara tu inapokatika takbira ya imamu, pindi inapoisha (ra) ya ALLAHU AKBAR. Hapo maamuma huanza mara moja harakati zake za kumfuata Imamu. Hatangulii zaidi ya hapo wala kuchelewa, na kwa hali hiyo hupangika mambo.

Na walikuwa maswahaba wa Mtume, Mwenyezi Mungu awe radhi nao wakijihadhari sana na kumtangulia Mtume kwenye sala hapa anahadithia mmoja wao nae ni Al Baraau bin Aazib Mwenyezi Mungu awe radhi nae, anasema kwamba: "walikuwa wakisali nyuma ya Mtume na anapoinua kichwa chake kutoka kwenye rukuu, sijapata kumuona mtu yoyote akiupinda mgongo wake kwa kusujudu mpaka pale atakapoweka Mtume paji lake la uso kwenye ardhi kusujudu, ndipo

huanguka (hufuatia) walioko nyuma yake kwa kusujudu."Muslim no. 474.
Na muda alipokuwa Mtume mtu mzima (kuanza kuzeeka) ikawa kuna aina fulani ya uzito kwenye mwili wake na kwenye harakati zake, baadhi ya wenye kusali nyuma yake wakakawa wanamzindua kama katika njia ya kumfanyia haraka kwenye harakati zake, akawageukia Mtume na kuwaambia:

" يا أيها الناس إني بدنت فلا تسبقوني بالركوع والسجود"

"Enyi watu mimi nimekuwa mzito, basi msinitangulie kwenye rukuu na sujudi." Bayhakii 2/93.

Ni juu ya Imamu kufuata sunna kwenye takbira anapokuwa kwenye sala nayo ni kama ilivyokuja kwenye hadithi ya Abi Huraira Mwenyezi Mungu awe radhi nae; kuwa

عن أبي هريرة رضي الله عنه:" كان رسول الله صلى الله عليه وسلم، إذا قام إلى الصلاة يكبر حين يقوم ثم يكبر حين يركع. ثم يكبر حين يهوي ثم يكبر حين يرفع

رأسه ثم يكبر حين يسجد ثم يكبر حين يرفع رأسه، ثم يفعل ذلك في الصلاة كلها حتى يقضيها، ويكبر حين يقوم من الثنتين بعد الجلوس"

'Alikuwa Mtume akileta takbira wakati anaposimama kusali, kisha huleta takbira wakati anaporukuu, kisha husema "Samiallahu Liman hamidah" wakati anapoinua mgongo wake kutoka kwenye rukuu, kisha husema hali ya kuwa amesimama "rabbanaa walakal hamdu.

Kisha huleta takbira wakati anapoanguka chini kusujudu, kisha huleta takbiira wakati anapoinua kichwa chake kutoka kwenye sijida, kisha huleta takbira wakati anaposujudu tena mara ya pili, na kisha huleta takbira wakati anapoinua kichwa chake, kisha hufanya hivi kwenye sala yote mpaka atakapomaliza, Na huleta takbira wakati anaposimama baada ya kumaliza rakaa mbili za mwanzo.

Anapozifanya Imamu takbira zake kwa utulivu na zenye kufuatana na kuambatana

**na harakati zake humfanya maamuma kuwa na pupa ya kufuata na kushikamana na namna iliyotajwa hapo nyuma, hivyo hutengemaa mambo ya maamuma kwenye sala yao.**

## KUIENDEA MISIKITI KWA YULE ALIYEKULA KITUNGUU MAJI AU THAUMU AU KITU CHENYE HARUFU MBAYA.

**Mwenyezi Mungu anasema:**

﴿ يَابَنِي آدَمَ خُذُوا زِينَتَكُمْ عِنْدَ كُلِّ مَسْجِدٍ ﴾

**"Enyi wanaadamu! Chukueni mapambo yenu wakati wa kila sala." Al Aaraaf : 31.**[1]

**Amesema Mtume:**

" قال رسول الله صلى الله عليه وسلم: من أكل ثوماً أو بصلاً فليعتزلنا أو قال فليعتزل مسجدنا وليقعد في بيته"

**"Mwenye kula kitunguu thaumu au kitunguu maji basi ajitenge nasi, au akasema na ajitenge na msikiti wetu na akae nyumbani kwake." Bukhariy 2/339.**

**Na kwenye mapokezi mengine ya muslim;**

" من أكل البصل والثوم والكراث فلا يقربن مسجدنا فإن الملائكة تتأذى مما يتأذى منه بنو آدم"

---

[1]Yaani nendeni msikitini na nguo nzuri..

**"Mwenye kula kitunguu maji na kitunguu thaumu na karaathi (namna ya kitunguu kidogo) basi na asiukaribie msikiti wetu, kwa sababu malaika wanaudhika na yale anayoudhika nayo binadamu."** Muslim 1/395.

**Siku moja Omar bin Khataab alikuwa akiwahutubia watu siku ya Ijumaa akasema kwenye khutuba yake: 'Kisha enyi watu mnakula miti hii miwili, nami sioni isipokuwa ni yenye kuchukiza, hivi vitunguu maji na thaumu hakika nimemuona Mtume wa Mwenyezi Mungu anapoipata (hisi) harufu yake kutoka kwa mtu yeyote msikitini huamrisha mtu yule akatolewa kwenye bakii (yaani hutolewa nje ya msikiti), basi mwenye kuila na aiue (harufu yake) kwa kuipika.' Muslim 1/396. (Pia rejea kitabu sifa ya sala ya Mtume cha AlBaaniy 131).**

**Na inaingia kwenye hukumu hii vile vile wale wenye kuingia msikitini moja kwa moja baada ya kutoka kazini na huku harufu mbaya zikitoka kwenye**

**makwapa yao na soksi zao. Mbaya kuliko hili ni wale wavutaji wa sigara ambao huvuta sigara hali ya kuwa ni haramu kisha wakaingia misikitini na kuwaudhi waja wa Mwenyezi Mungu miongoni mwa malaika na wenye kusali.**

## UZINIFU.

Kwa vile makusudio na malengo ya sheria ya kiislamu ni kulinda heshima na kuhifadhi kizazi, kwa sababu hiyo basi imeharimisha zinaa. Mwenyezi Mungu anasema:

﴿ وَلَا تَقْرَبُوا۟ ٱلزِّنَىٰٓ إِنَّهُۥ كَانَ فَٰحِشَةً وَسَآءَ سَبِيلًا ﴾

"Wala msikaribie zinaa , hakika hiyo (zinaa) ni uchafu (mkubwa) na ni njia mbaya (kabisa)" Israa : 32.

Si hivyo tu, bali sheria ya kiislamu imefunga njia zote zenye kupelekea kwenye mambo ya zinaa kwa kuamrisha kuvaa hijabu na kufumba macho na kuharamisha kukaa faragha baina ya mwanamke na mwanamume wa kando na mambo mengineyo. Mzinifu aliyeoa au kuolewa huadhibiwa kwa adhabu kali, ambayo ni kupigwa kwa mawe mpaka kifo, ili apate kuonja ubaya wa uovu wake, na ipate uchungu kila sehemu ya mwili wake kama vile ulivyostarehe kwenye haramu. Ama

yule mzinifu ambae hajaolewa (haja pata kuingiliwa kwa ndoa ya kisheria iliyo sahihi) yeye atapigwa bakora kwa idadi kubwa iliyopokewa kwenye sheria ambapo ni kupigwa bakora mia moja pamoja na kufedheheshwa kwa kuhudhuria adhabu yake kundi la waislamu ili iwe ni adhabu kwake na hizaya, na kisha atatolewa nje ya mji na kupelekwa mji mwingine nje ya ule aliofanyia uovu wake kwa muda wa mwaka mmoja kamili.

Na adhabu ya mume na mke mzinifu kwenye barazakhi ni kwamba watakuwa kwenye tanuri ambapo juu yake tanuri hilo kutakuwa ni kwembamba na chini yake kutakuwa ni kupana. Kisha watakokewa moto chini ya tanuri hilo nao wakiwa humo hali ya kuwa wako uchi, pindi watakapokokewa moto huo watapiga kelele na kuja juu mpaka wakaribie kutoka nje. Na unapozimwa moto huo hurejea tena ndani, na wataendelea kuishi kwenye adhabu hii mpaka kitakaposimama kiama.

**Na mambo huwa mabaya zaidi kwa yule mtu mwenye kudumu kwenye zinaa pamoja na kuwa na umri mkubwa wa uzee na kukaribia kuingia kaburini na Mwenyezi Mungu humuachia muda tu aendelee kwenye uchafu wake. Imepokewa kutoka kwa Abi Huraira kwenye hadithi marfuu;**

" ثلاثة لا يكلمهم الله يوم القيامة ولا يزكيهم ولا ينظر إليهم ولهم عذاب أليم: شيخ زانٍ وملك كذاب وعائل مستكبر ".

**'Watu watatu Mwenyezi Mungu hatozungumza nao siku ya kiama na wala hatowatakasa na wala hatowaangalia na watakuwa na adhabu kali kabisa iumizayo (mzee mwenye kuzini, na mfalme muongo na fakiri mwenye kiburi).' Muslim 1/102-103.**

**Na machumo ya shari zaïdi ni mahari ya malaya nayo ni ujira anaolipwa malaya baada ya zinaa, na mzinifu mwenye kuishi kwa kutegemea utupu wake ni haramu kwake kujibiwa dua wakati inapofunguliwa milango ya mbingu kwenye nusu ya usiku." (Rejea Sahihul Jaamiy Hadithi no. 2971).**

Kwa hiyo basi ni lazima ieleweke kuwa matatizo ya ufakiri na umasikini sio udhuru unaokubaliwa kisheria kiasi cha kumfanya mtu kuchupa mipaka ya Mwenyezi Mungu. Na kwenye zama zetu za leo milango yote ya mambo machafu ya zinaa imefunguliwa, na shetani amezirahisisha njia za vitimbi vyake na vitimbi vya marafiki zake, na akafuatwa na waasi na watu waovu. Kutembea uchi kwa wanawake bila kuvaa mavazi ya sitara na kujipamba, kumeenea kila sehemu. Kumeenea uhuru wa macho kuangalia mambo ya haramu, kuchanganyika wanawake na wanaume wa kando imekuwa ni jambo la kawaida. Magazeti ya matusi na filamu za mambo machafu zimeenea kila pande. zimeongezeka safari za kwenda kwenye miji ya uovu, madanguro, biashara ya umalaya imeshamiri na kuenea kila pande, vitendo vya ubakaji vimekuwa vingi na hatimae kuongezeka idadi ya watoto wa haramu na kutoa mimba

**Mola wetu! Tunakuomba rehema zako na upole wako na sitara yako na ulinzi kutoka kwako, wenye kutulinda na mambo machafu. Tunakuomba ututakase nyoyo zetu na uzilinde tupu zetu na ujaalie baina yetu na haramu ukuta na kizuizi chenye kuzuia.**

## LIWATI (UFIRAJI).

**Madhambi ya watu wa Luti yalikuwa ni kuingiliana wanaume kwa wanaume (kufirana), Mwenyezi Mungu anasema:**

﴿ ولوطا إذ قال لقومه إنكم لتأتون الفاحشة ما سبقكم بها من أحد من العالمين أئنكم لتأتون الرجال وتقطعون السبيل و تـأتون فى ناديكم المنكر﴾

**"Na (wakumbushe Nabii) luti alipowaambia watu wake; 'Bila shaka nyinyi mnafanya uovu (ambao) hakuna yoyote aliyekutangulieni, kwa (uovu) huo katika walimwengu. Je mnawaendea wanaume, na mnawakatia njia (watu kwa kuwaua na kuwanyang'anya njiani) na mnafanya maovu katika mikusanyiko yenu?" Al Ankabuut : 28-29.**

**Na kutokana na uovu na ubaya uliopita kiasi wa dhambi hii na uhatari wake, Mwenyezi Mungu aliwaadhibu wale wenye kuifanya kwa adhabu za aina nne kwa mara**

moja ambapo hajawahi kuwaadhibu kwa pamoja adhabu hizo watu wa aina yoyote kabla yao. Kwanza Mwenyezi Mungu aliyapofua macho yao na akaigeuza ardhi na kuwa chini juu, juu chini, akawateremshia mvua ya changarawe za udongo mgumu wa motoni uliokamatana na akawapelekea ukelele mkali wa kutisha.
Kwa hiyo hukumu ya kitendo hiki kiovu kwenye sheria yetu ya kiislamu kulingana na kauli yenye nguvu ya wanazuoni wetu ni kuuawa kwa upanga ili iwe ni adhabu kwa mfanyaji na mfanywaji (yaani mfiraji na yule mwenye kufirwa). Pindi itakapokuwa kitendo hiki kimefanyika kwa ridhaa na uchaguzi wa mtu bila kulazimishwa au kutumia nguvu.
Imepokewa kutoka kwa Ibin Abbas kwenye hadithi marfuu;
" من وجدتموه يعمل عمل قوم لوط فاقتلوا الفاعل والمفعول به"

'Mtakaemkuta akifanya kitendo cha watu wa Luti, basi muueni mfanyaji na mfanywaji.' Imam Ahmad 1/300.

Na mambo yanayotokea kwenye miaka hii miongoni mwa tauni na aina mbali mbali za magonjwa ambayo hayajawahi kutokea kwa mababu zetu waliopita kama vile ugonjwa wa ukimwi wenye kuangamiza mamilioni ya watu ni kwa sababu ya kuenea mambo machafu. Na hii inaonyesha hekima fulani kutoka kwenye hekima za Mwenyezi Mungu kwa kule kuichagua kwake adhabu hii yenye kuumiza na kuangamiza.

## MWANAMKE KUMNYIMA UNYUMBA MUMEWE BILA YA KUWA NA UDHURU WA KISHERIA.

**Imepokewa kutoka kwa Abii Huraira Mwenyezi Mungu awe radhi nae kutoka kwa Mtume rehema na amani ziwe juu yake kwamba amesema:**

" إذا دعا الرجل امرأته إلى فراشه فأبتْ فبات غضبان عليها لعنتها الملائكة حتى تصبح"

**"Pindi mwanamume anapomwita mkewe kitandani kisha akakataa mwanamke (kujibu wito huo) na akalala mumewe usiku huo hali ya kuwa amemkasirikia, basi malaika humlaani mwanamke huyo mpaka kutakapopambazuka." Bukhariy (Angalia Fathul Baariy. 6/314.**

**Kunapotokea kutokuelewana na ugomvi baina ya mke na mume, wengi katika wanawake huwaadhibu waume zao kwa kuwanyima haki zao za unyumba. Kitendo hiki husababisha kutokea ufisadi mkubwa kwa waume, kama vile mume kuingia kwenye vitendo vya haramu kwa kuzini nje**

**ya ndoa, na wakati mwingine mambo huwa mabaya kwa mwanamke huyo hasa pale anapofikia mume kuchukua uamuzi wa kuoa mke mwingine zaidi juu yake.**

**Kwa hiyo ni wajibu kwa mke kufanya haraka kuujibu mwito wa mumewe pindi anapotakiwa. Kwa ajili ya kufuata na kunyenyekea kauli ya Mtume rehema na amani ziwe juu yake, isemayo:**

" إذا دعا الرجل امرأته إلى فراشه فلتجب وإن كانت على ظهر قتب"

**"Pindi mwanamume anapomwita mkewe kwenda kitandani ni wajibu kuujibu mwito huo hata kama (Mwanamke huyo) atakuwa juu ya mgongo wa ngamia." Zawaidul Bazaar 2/181.**

**Na juu ya mume kuchunga na kuangalia hali ya mkewe kama vile anapokuwa mkewe mgonjwa, au mja mzito au mwenye matatizo ili yapate kudumu kati yao maafikiano na mapenzi na kutoingia kwenye magomvi.**

## MWANAMKE KUTAKA TALAKA KWA MUMEWE BILA YA KUWA NA SABABU ZA KISHERIA.

Wanawake wengi huwa na pupa na haraka ya kuomba talaka kutoka kwa waume zao pindi zinapotokea tofauti ndogo ndogo kati yao. Au kuomba talaka ikiwa mume hakumpa kitu fulani anachotaka kutoka kwenye mali. Wakati mwingine hushawishiwa kufanya hivyo na baadhi ya jamaa zao wa karibu au majirani zao waovu au mashoga zao. Na hatimae huamua mwanamke huyo kumkabili mumewe kwa kumtolea maneno machafu yenye kuchukiza na kuchochea ghadhabu kama vile kumwambia mumewe; 'Kama wewe ni mwanamume kweli hebu nipe talaka yangu tuone!'

Kama inavyojulikana kitendo cha kutoa talaka husababisha kutokea ufisadi mkubwa nyuma yake, kama vile kutengana familia na kupotea watoto.

**Hali hii humpelekea mwanamke kuja kujuta baadae wakati ambapo majuto huwa hayafai tena. Na kwa sababu hii basi na nyinginezo, ndipo unapoonekana na kudhihirika utukufu na hekima za sheria za kiislamu pale ilipokuja na sheria yenye kumkataza mwanamke kuomba talaka kutoka kwa mumewe bila ya kuwa na sababu ya msingi yenye kukubalika kisheria na yenye maana.**

**Imepokewa kutoka kwa Thaubani Mwenyezi Mungu awe radhi nae kwenye hadithi marfuu kwamba;**

**" أيما امرأة سألت زوجها الطلاق من غير ما بأس فحرام عليها رائحة الجنة"**

**'Mwanamke yoyote aliyemuomba talaka mumewe bila ya kuwa na tatizo basi ni haramu kwake (kuipata) harufu ya pepo.' Ahmad 5/277.**

**Na kutoka kwa Uqba bin Aamir Mwenyezi Mungu awe radhi nae amesema;**

**"إن المختلعات والمنتزعات هن المنافقات**

**'Hakika wale wanawake wenye kujiachisha na kujitoa (kwa waume zao) hao ndio wanafiki.' Tabrani 17/339.**

**Lau kama ataomba talaka kutoka kwa mumewe kutokana na sababu za kisheria, kama vile mume kuwa hasali, au mlevi au kuwa anatumia madawa ya kulevya, au kuwa anamlazimisha kwa nguvu kufanya mambo yaliyoharamishwa kisheria au kuwa anamdhulumu kwa kumuadhibu au kuwa anamnyima haki zake kisheria, na mfano wa hayo; na wakati huo ikawa nasaha hazifai tena, na mapatanisho hayakuleta faida yoyote, kwa hali hii basi kama mwanamke ataomba talaka yake kwa ajili ya kutaka kuinusuru na kuilinda dini yake huwa hana makosa mbele ya Mola wake na wakati huo tena huwa inajuzu kwake kisheria kuomba talaka.**

## DHIHARI -(KUMWITA MKEO MAMA YAKO)

**Miongoni mwa matamshi ya kijahilia (kipagani) yalioenea kwenye umma huu ni kuingia kwenye dhihari nako ni kama vile mume kumwambia mkewe; 'Wewe kwangu mimi ni kama mgongo wa mama yangu au dada yangu.' Na mfano wa matamshi kama hayo ambayo sheria ya kiislamu umeyachukia kutokana na kuwapo ndani yake dhuluma kwa mwanamke, na Mwenyezi Mungu ameyaeleza kwa kusema:**

﴿ الَّذِينَ يُظَاهِرُونَ مِنكُمْ مِّن نِّسَآئِهِمْ مَّا هُنَّ أُمَّهَاتِهِمْ إِنْ أُمَّهَاتُهُمْ إِلاَّ اللاَّئِي وَلَدْنَهُمْ وَإِنَّهُمْ لَيَقُولُونَ مُنكَراً مِّنَ الْقَوْلِ وَزُوراً وَإِنَّ اللَّهَ لَعَفُوٌّ غَفُورٌ ﴾

**"Wale miongoni mwenu wawaitao wake zao mama zao (kwa hivyo wakajiepusha nao wasiwaingilie wala wasiwape ruhusa kuolewa na waume wengine) hao si mama zao, hawakuwa mama zao ila wale waliowazaa, wanasema neno baya na la**

uongo na Mwenyezi Mungu ni mwenye msamaha na mwenye maghufira."
Al Mujaadala : 2

Na sheria ya kiislamu kwa kuona uzito wa jambo hili ukaweka kafara nzito sawa sawa na kafara ya mtu mwenye kumuingilia mkewe kwenye mchana wa Ramadhani. Na haifai kwa mwenye kumwambia mkewe wewe ni kama mama yangu kumuingilia mkewe isipokuwa baada ya kuleta kafara. Akasema Mwenyezi Mungu:

﴿ وَالَّذِينَ يُظَاهِرُونَ مِن نِّسَآئِهِمْ ثُمَّ يَعُودُونَ لِمَا قَالُوا فَتَحْرِيرُ رَقَبَةٍ مِّن قَبْلِ أَن يَتَمَآسَّا ذَلِكُمْ تُوعَظُونَ بِهِ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ فَمَن لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ شَهْرَيْنِ مُتَتَابِعَيْنِ مِن قَبْلِ أَن يَتَمَآسَّا فَمَن لَّمْ يَسْتَطِعْ فَإِطْعَامُ سِتِّينَ مِسْكِيناً ذَلِكَ لِتُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ وَتِلْكَ حُدُودُ اللَّهِ وَلِلْكَافِرِينَ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴾

"Na wale wawaitao wake zao mama zao, kisha wakarudia katika yale waliyoyasema (wakataka kuwarejea wake zao kama kidesturi ya mke na mume) basi wampe

mtumwa uhuru kabla ya kugusana, mnapewa maonyo kwa haya, na Mwenyezi Mungu anajua (yote) mnayoyatenda. Na asiyepata (mtumwa) basi afunge saumu ya miezi miwili mfululizo kabla ya kugusana, na asiyeweza basi awalishe maskini sitini (kila maskini kibaba kimoja cha chakula kinacholiwa mahala hapo) (mumeambiwa) haya ili mumuamini Mwenyezi Mungu na Mtume wake, na hiyo ni mipaka ya Mwenyezi mungu (msipindukie); na kwa makafiri iko adhabu iumizayo."
Al Mujadala :3-4

## KUMUINGILIA MKE AKIWA KWENYE HEDHI.

Mwenyezi Mungu anasema:

﴿ وَيَسْأَلُونَكَ عَنِ الْمَحِيضِ قُلْ هُوَ أَذًى فَاعْتَزِلُوا النِّسَاءَ فِي الْمَحِيضِ وَلاَ تَقْرَبُوهُنَّ حَتَّى يَطْهُرْنَ ﴾....

"Na wanakuuliza juu ya hedhi, waambie huo ni uchafu, basi jitengeni na wanawake wakati wa hedhi (zao) wala msiwakaribie mpaka watwaharike." Al Baqarat : 222.

Wala haifai kumuingilia mwanamke kipindi hiki mpaka
atakapooga baada ya kutwaharika; kwa ushahidi wa kauli ya Mwenyezi Mungu :

﴿ فَإِذَا تَطَهَّرْنَ فَأْتُوهُنَّ ﴾...

"Wakisha kutahirika basi waendeeni katika pale alipokuamrisheni Mwenyezi Mungu." Al Baqarat : 222.

Na vile vile Mtume amezungumzia ubaya wa maasi haya pale aliposema:

" من أتى حائضاً أو امرأة في دبرها أو كاهناً فقد كفر بما أنزل على محمد "

“Mwenye kumuendea (kumuingilia) mwanamke akiwa kwenye hedhi, au akamuendea (akamuingilia) kwenye tupu yake ya nyuma au akamuendea kuhani (mtabiri, mpiga ramli) basi atakuwa ameyakufuru yale yote aliyoteremshiwa Muhammad.” Tirmidhiy 1/243.

Mwenye kufanya kitendo hiki kwa bahati mbaya, kwa ujinga bila kukusudia na hali ya kuwa hajui hukumu yake basi huyo hana makosa. Ama yule mwenye kufanya kitendo hiki kwa kusudi hali ya kuwa anajua hukumu yake, basi atapaswa kutoa kafara kama walivyokwenda baadhi ya wanazuoni , na kafara yake huwa ni dinari moja au nusu dinari.

Wanazuoni wameenda kwa kusema ana uhuru wa kuchagua kati ya kutoa dinari moja au nusu dinari. Na wengine wakasema kwamba kama atamuingilia mkewe mwanzo wa hedhi kwenye mbubujiko wa damu, hapo atapaswa kutoa dinari, na kama atamuingilia mwisho wa damu pindi

**unapopungua mbubujiko wake au kabla hajaoga na kutwaharika na hedhi atapaswa kutoa nusu dinari.**
**Na dinari moja kwa makadirio ya kawaida ni sawa na gramu 2.25 za dhahabu. Atatoa sadaka hizo dhahabu au atatoa fedha zenye thamani ya kiwango hicho cha dhahabu[1].**

[1] Na sahihi ni kuwa mwenye kufanya kitendo hiki ana uhuru wa kuchagua, aidha kutoa dinari au nusu dinari, sawa iwe amefanya kitendo hiki mwanzo wa hedhi au mwisho wa hedhi. Ibin Bazi.

## KUMUINGILIA MKE KWA NYUMA 'KWENYE TUPU YA NYUMA.'

**Baadhi ya watu wasiokuwa na tabia ya kawaida, dhaifu wa imani huwa hawajizuii na matamanio ya nafsi zao, hatimae huwaingilia wake zao kwenye tupu zao za nyuma (kwenye sehemu ya kutolea haja kubwa). Kitendo hiki ni katika madhambi makubwa, na Mtume amemlaani kila yule mwenye kufanya kitendo hiki. Imepokewa kutoka kwa Abi Huraira Mwenyezi Mungu awe radhi nae kwamba:**

**" ملعون من أتى امرأة في دبرها"**

**"Amelaaniwa yule mwenye kumuingilia mkewe kwenye tupu yake ya nyuma."**
**Imam Ahmad 2/479.**
**Si haya tu bali pia Mtume amesem**

**" من أتى حائضا أو امرأة في دبرها أو كاهنا فقد كفر بما أنزل على محمد"**

**"Mwenye kumuendea (kumuingilia) mwanamke akiwa kwenye hedhi , au kumuendea (kumuingilia) kwenye**

tupu yake ya nyuma au akamuendea kuhani (mtabiri, mpiga ramli) huwa ameyakufuru yale yote aliyoteremshiwa Muhammad." Tirmidhiy : 1/243.

Pamoja na kwamba wake wengi wenye tabia nzuri, wenye maumbile ya salama huwa hawakipendi kitendo hiki na kukataa pindi wanapotakiwa kufanya hivi, lakini baadhi ya waume huwatisha kwa talaka kama hawakutii, na baadhi ya waume huwahadaa wake zao ambao huona haya kuwauliza wanazuoni na kuwafanya waone kwamba kitendo hiki ni halali. Na huleta dalili kwa kutumia kauli ya Mwenyezi mungu isemayo:

﴿ نِسَآؤُكُمْ حَرْثٌ لَّكُمْ فَأْتُوا حَرْثَكُمْ أَنَّىٰ شِئْتُمْ ﴾...

"Wake zenu ni kama konde zenu (mashamba yenu) basi ziendeeni konde zenu mpendavyo." Al Baqarat : 223.

Na ilivyo kawaida, sunna huitafsiri Qur'ani na kuiweka wazi, kwa maana hiyo basi imepokewa kutoka kwa Mtume rehema na amani ziwe juu yake akieleza kwamba

**inajuzu kumuingilia mwanamke kwa staili yoyote aipendayo mtu. Iwe kwa kutokea nyuma au kutokea mbele maadamu lengo la staili hizo litakuwa ni kupata tupu ya mbele kwenye sehemu ile ya kutokea mtoto. Na wala sijambo la kuficha kwamba tupu ya nyuma na sehemu ya kutolea haja kubwa sio sehemu ya kutokea mtoto. Na miongoni mwa sababu za kutokea kitendo hiki kiovu ni kule kuingia kwenye maisha safi ya ndoa wakati mtu bado ana mabaki ya urithi wa kijahilia wa kufanya mambo machafu yasiokuwa ya kawaida, ambayo yameharamishwa katika dini, au akiwa bado amejawa na mkusanyiko wa kumbukumbu za filamu za uchafu (sex film) na kuamua kuingia kwenye maisha ya ndoa kabla ya kutubia kwa Mwenyezi Mungu.**

**Na ieleweke wazi kwamba kitendo hiki kimeharamishwa vikali kwenye dini hata kama yatapatikana maafikiano na makubaliano na ridhaa kutoka pande zote mbili zinazohusika, yaani mke na mume,**

**kwani kukubaliana kwenye jambo la haramu hakulibadilishi jambo hilo na kuwa halali kisheria.**

## KUTOFANYA UADILIFU BAINA YA WAKE.

**Miongoni mwa mambo muhimu aliyotuusia Mwenyezi Mungu kutoka kwenye kitabu chake kitukufu ni kufanya uadilifu na usawa kati ya wake bila upendeleo kati ya mke na mke.**
**Akasema Mwenyezi Mungu:**

﴿ وَلَن تَسْتَطِيعُوَا أَن تَعْدِلُوا بَيْنَ النِّسَآءِ وَلَوْ حَرَصْتُمْ فَلاَ
تَمِيلُوا كُلَّ الْمَيْلِ فَتَذَرُوهَا كَالْمُعَلَّقَةِ وَإِن تُصْلِحُوا وَتَتَّقُوا
فَإِنَّ اللَّهَ كَانَ غَفُوراً رَّحِيماً ﴾

**"Nanyi hamuwezi kufanya uadilifu (kweli kweli) baina ya wake, ijapokuwa mtataka kufanya hivyo, kwa hiyo msielekee (upande mmoja) kabisa, msije kumwacha (huyo mwengine msiyempenda) kama aliyeangikwa (aliyetundikwa anasukumika huku na huku; hajijui kuwa ana mume au mjane). Na mkisuluhiana (sasa) na mka mcha Mwenyezi Mungu, basi Mwenyezi**

Mungu ni mwingi wa msamaha (na) mwingi wa rehema." An-nisaa : 129.

Uadilifu unaokusudiwa hapa ni ule uadilifu kwenye kulala. Ni kwamba kila mke lazima awe na siku sawa na mwenzie, na kumpa kila mmoja haki yake kwenye matumizi na mavazi sawa na mwenzie bila kubagua kati yao, na wala haukusudiwi hapa uadilifu wa mapenzi ya moyo, kwa sababu hakuna mja mwenye kuweza kuyamiliki mapenzi ya moyo.

Baadhi ya watu wanapokuwa na mke zaidi ya mmoja humili kwa mmoja wao na kumtelekeza yule mwengine aliyebaki na kulala kwake masiku mengi zaidi ya mwingine, au kumkatia matumizi makubwa na kumpunja yule mwengine. Kitendo hiki ni haramu, na mwenye kukifanya atakuja siku ya kiama akiwa kwenye hali ile aliyoielezea Mtume kutoka kwenye Hadithi ya Abi Huraira kutoka kwa Mtume rehema na amani ziwe juu yake kuwa amesema:

" من كانت لـه امرأتـان فمـال إلـى إحداهمـا جـاء يـوم القيامة وشقه مائل"

**"Mwenye kuwa na wake wawili kisha akamili kwa mmoja wapo atakuja siku ya kiama hali ya kuwa bega lake moja limemili upande mmoja." Abu Daud 2/601.**

## KUKAA FARAGHA BAINA YA MWANAMUME NA MWANAMKE WA KANDO.

**Shetani anapupa ya kuwafitinisha watu na kuwaingiza kwenye haramu, kwa sababu hiyo Mwenyezi Mungu ametutahadharisha nae kwa kusema:**

**﴿ يَاأَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لاَ تَتَّبِعُوا خُطُوَاتِ الشَّيْطَانِ وَمَن يَتَّبِعْ خُطُوَاتِ الشَّيْطَانِ فَإِنَّهُ يَأْمُرُ بِالْفَحْشَاءِ وَالْمُنكَرِ ﴾...**

**"Enyi mlioamini msifuate nyayo za shetani, na atakaefuata nyayo za shetani (atapotea), kwani yeye huamrisha mambo machafu na mabaya." An-Nuur : 21.**

**Na shetani hupita kwenye mwili wa binaadamu kwa kutumia mishipa ya damu. Na miongoni mwa njia za shetani anazotumia katika kumuingiza mtu kwenye mambo machafu ni kule kukaa faragha baina ya mwanamume na mwanamke wa kando. Kwa sababu hiyo basi, sheria ya kiislamu ikaamua kuifunga kabisa njia**

**hiyo, kama ilivyokuja kwenye kauli ya Mtume:**

**" لا يخلون رجل بامرأة إلا كان ثالثهما الشيطان"**

**"Hakai faragha mwanamume na mwanamke isipokuwa shetani huwa ni wa tatu wao." Tirmidhiy 3/474.**

**Haijuzu kabisa kwa mwanamume kukaa faragha na mwanamke wa kando iwe nyumbani au chumbani au kwenye gari, kama vile kukaa faragha na mke wa ndugu yako, au msichana wa kazi kama vile mtumishi au kukaa muuguzi wa kike na daktari wa kiume kwenye chumba kimoja, na kadhalika. Watu wengi huipuuzia hali hii ima kwa kujiamini kwenye nafsi zao au vingine, lakini matokeo yake huingia kwenye mambo machafu bila wao kujitambua au kukaribia kuingia kwenye mambo haya na kusababisha ongezeko la watoto wa haramu na mchanganyiko wa nasaba.**

## KUPEANA MIKONO NA WANAWAKE WA KANDO.

Hiki ni kitendo kilichoenea katika jamii nyingi za watu, na kudhulumu sheria za Mwenyezi Mungu. Hasa katika zile jamii zilizotawaliwa na mazoea, au tamaduni na ada za kijahilia na kufanya mila za watu kuwa juu ya hukumu za Mwenyezi Mungu. Hata kama utajaribu kumfahamisha mmoja wao kuhusu hukumu ya sheria za Mwenyezi Mungu,na ukamsimamishia hoja za wazi na kumbainishia dalili atakutuhumu kuwa una mambo ya kizamani yaliopitwa na wakati, na mwenye matatizo, na kuwa unataka kukata undugu na kuwatilia mashaka watu wenye nia nzuri. n.k.

Kwa hiyo imekuwa kupeana mikono na mabinti wa mababa wadogo, mabinti wa wajomba, mabinti wa shangazi, mabinti wa mama wadogo na mke wa ndugu yako n.k ni kitu chepesi sana kwenye jamii zetu kuliko hata kunywa maji, lau kama

**wataliangalia suala hili kwa mtizamo wa ndani kabisa kuhusu hatari iliyoko ndani yake kisheria basi wasingethubutu hata siku moja kufanya jambo hili.**

**Amesema Mtume:**

**" لأن يطعن في رأس أحدكم بمخيط من حديد خير له من أن يمس امرأة لا تحل له"**

**"Kuchomwa na sindano ya chuma kwenye kichwa cha mmoja wenu ni bora kwake kuliko kumgusa mwanamke asiyekuwa halali kwake." Tabrani 20/212.**

**Bila shaka kitendo hiki ni katika zinaa ya mikono kama anavyosema Mtume:**

**" العينان تزنيان واليدان تزنيان والرجلان تزنيان والفرج يزني"**

**"Macho mawili huzini, na mikono miwili huzini, na miguu miwili huzini na tupu huzini." Imam Ahamad 1/412.**

**Je kuna mtu yeyote ambae moyo wake utakuwa umetakasika kuliko Mtume Muhammad rehema na amani ziwe juu yake, na pamoja na hayo yeye anasema:**

**«إني لا أصافح النساء»**

**"Mimi sipeani mikono na wanawake." Ahmad 6/357.**

**Na akasema tena:**

«إني لا أمس أيدي النساء»

**"Mimi siigusi mikono ya wanawake." Tabraaniy 24/342. (Angalia Al-Iswaabat 4/354. Chapa ya Daarul Kitaabil Arabiy).**

**Na imepokewa kutoka kwa Bi Aisha mwenyezi Mungu awe radhi nae; ``, Naapa kwa Mwenyezi Mungu katu haujawahi mkono wa Mtume wa Mwenyezi Mungu kuugusa mkono wa mwanamke yoyote isipokua alikuwa akichukua kiapo chao cha uaminifu (baia) kwa maneno.`` Muslim 3/1489**

**Na wamuogope Mwenyezi Mungu wale watu wanaotishia kuwapa talaka wake zao walio wema wacha Mungu pindi wakataapo kuwapa mikono ndugu zao. Na inafaa ifahamike kwamba kuweka kizuizi au**

**kupeana mikono nyuma ya kitambaa hakusaidii chochote, bali hali zote mbili ni haramu.**

# MWANAMKE KUJITIA MANUKATO WAKATI WA KUTOKA NA KUJIPITISHA MBELE YA WANAUME.

**Jambo hili limeenea mno kwenye zama zetu pamoja na kuwapo onyo kali kutoka kwa Mtume rehema na amani ziwe juu yake:**
**" أيما امرأة استعطرت ثم مرت على القوم ليجدوا ريحها فهي زانية"**
**"Mwanamke yoyote aliyejitia uturi (manukato) kisha akajipitisha mbele ya watu ili waipate harufu yake, basi mwanamke huyo ni mzinifu." Imamu Ahmad 4/418.**

**Mghafala, dharau na hali ya kutojali waliokuwa nayo baadhi ya wanawake huwafanya kulipuuza jambo hili na kutolitilia maanani ipasavyo. Lakini sheria ya kiislamu imesisitiza vikali kwamba mwanamke yoyote mwenye kujitia manukato kisha akatoka nje japo kama atakuwa amekwenda msikitini ni lazima**

**aoge josho la janaba. Amesema Mtume rehema na amani ziwe juu yake:**

**" أيما امرأة تطيبت ثم خرجت إلى المسجد ليوجد ريحها لم يقبل منها صلاة حتى تغتسل اغتسالها من الجنابة"**

**"Mwanamke yoyote aliyejitia manukato kisha akatoka kwenda msikitini ili (wanaume) waipate harufu yake hatokubaliwa sala yake mpaka atakapooga josho lake la janaba." Imam Ahmad 2/444.**

**Mwenyezi Mungu ndie mwenye kushitakiwa na kupelekewa malalamiko yetu juu ya unyonge wetu kutokana na hali iliyopo hivi sasa ya kuwapo mabuhuri na maudi kwenye maharusi na sherehe za wanawake wa kiislamu.Utawaona wanawake wa zama zetu wakishindana kwa manukato ya aina mbali mbali wakati wa kwenda kwenye sherehe hizo, na wakati mwingine hutumia manukato yenye harufu kali wakiwa masokoni, au kwenye usafiri, au kwenye jamii zenye kuchanganyika wanawake na wanaume pamoja,**

**na hata misikitini kwenye masiku ya ramadhani. Inafaa ieleweke kuwa sheria imeweka wazi kwamba, manukato ya mwanamke yanatakiwa yawe yale yenye kudhihirisha rangi na kupotea au kujificha harufu yake.**

**Tunamuomba Mwenyezi Mungu asitughadhibikie na asiwaadhibu watu wema wanawake kwa wanaume kutokana na vitendo vya wapumbavu wa kike na kiume na awaongoze wote kwenye njia yake iliyonyooka.**

## MWANAMKE KUSAFIRI AKIWA PEKE YAKE BILA YA KUWA NA MAHARIMU WAKE.

**Imepokewa kutoka kwa Bukhariy na Muslim kutoka kwa Ibin Abbas Mwenyezi Mungu awe radhi nae yeye na baba yake akisema;**

**" لا تسافر المرأة إلا مع ذي محرم "**

**'Amesema Mtume wa Mwenyezi Mungu kwamba hasafiri mwanamke (peke yake) ila (kwa kufuatana) pamoja na maharimu wake." Muslim 2/977.**

**Hukumu hii ni kwa safari za aina zote. Hata safari ya Hija haruhusiwi pia mwanamke kusafiri peke yake. Na kusafiri kwake peke yake huwahadaa baadhi ya mafasiki na kuwapa fursa ya kumsumbua au kumuudhi na hali ya kuwa yeye ni dhaifu na huenda akachukuliwa, na uchache wa hayo yote ni kule kuudhiwa na kuvunjiwa heshima na utu wake.**

**Na hata kumpandisha ndege japo kama atakuwapo ndugu yake wa karibu (maharimu wake) wa kumsindikiza na kumuaga na kuwapo maharimu wake wa kumpokea anapofika kama wanavyodai baadhi ya watu, lakini nani atakaepanda nae na kukaa nae kwenye kiti cha jirani yake ndani ya ndege? Na lau kama itatokea hitilafu na kulazimika ndege kutua kwa dharura kwenye uwanja mwengine usiotarajiwa au ikatokea kuchelewa kutoka kwenye muda uliopangwa. Mambo yatakuwaje kwenye hali kama hii? Visa na matukio ni mengi hayataki kuhadithiwa.**
**Kwa hiyo basi inashurutishwa kwa maharimu shuruti nne nazo ni awe muislamu, baleghe, mwenye akili, na awe mwanamume kama alivyosema Mtume rehema na amani ziwe juu yake:**

"...أبوها أو ابنها أو زوجها أو أخوها أو ذو محرم منها"

**"Baba yake, au mwanawe wa kiume, au mumewe au kaka yake au maharimu wake." Muslim 2/977.**

## KUMUANGALIA KWA KUSUDI MWANAMKE WA KANDO.

**Mwenyezi Mungu anasema:**

﴿ قُلْ لِلْمُؤْمِنِينَ يَغُضُّوا مِنْ أَبْصَارِهِمْ وَيَحْفَظُوا فُرُوجَهُمْ ذَلِكَ أَزْكَى لَهُمْ إِنَّ اللَّهَ خَبِيرٌ بِمَا يَصْنَعُونَ ﴾

**"Waambie waislamu wanaume wainamishe macho yao, (wasitizame yaliokatazwa) na wazilinde tupu zao, hili ni takaso kwao; bila shaka Mwenyezi Mungu anazo habari za (yote) wanayoyafanya." Surat Nuur : 30.**

**Anasema Mtume rehema na amani ziwe juu yake:**

" فزنا العين النظر... "

**"Na zinaa ya jicho ni kuangalia." -yaani kuangalia maharamisho ya Mwenyezi Mungu. Bukhariy -Fathul Baariy 11/26.**

**Inajuzu kwa daktari kumuangalia mwanamke wa kando kwa dharura za kisheria kama vile kwenye matibabu, na mwenye kuposa pia anaruhusiwa kumuangalia mchumba wake.**

**Ni haramu vile vile kwa mwanamke kumuangalia mwanamume wa kando kwa jicho la pozi na tabasamu. Mwenyezi Mungu anasema:**

**﴿ وَقُل لِّلْمُؤْمِنَاتِ يَغْضُضْنَ مِنْ أَبْصَارِهِنَّ وَيَحْفَظْنَ فُرُوجَهُنَّ ﴾...**

**"Na waambie waislamu wanawake wainamishe macho yao na wazilinde tupu zao." Surat Nuur : 31.**

**Ni haramu kwa mwanamume kuiangalia tupu ya mwanamume mwenzie, kama ilivyo haramu pia kwa mwanamke kuiangalia tupu ya mwanamke mwenzie. Kila tupu iliyokuwa haramu kwako kuiangalia basi ni haramu pia kuigusa japo kama utafanya hivyo ukiwa nyuma ya pazia au sitara.**

**Na miongoni mwa michezo ya shetani anayowachezea baadhi ya watu ili kuwavuta kwenye mambo machafu ni kule kuangalia picha zilizomo kwenye magazeti na kuangalia filamu kwa hoja kwamba sio vitu vya ukweli, lakini ufisadi na uchocheaji**

**wa matamanio ya nafsi unaopatikana kwenye uangaliaji wa picha hizo na filamu hizo uko wazi kwa kila mtu.**

## DIYAATHA: KUTOKUWA NA WIVU.

**Imepokewa kutoka kwa Ibn Omar, Mwenyezi Mungu awe radhi nae yeye na baba yake kwenye hadithi marfuu;**

**" ثلاثـة قد حـرم الله عليـهم الجنـة: مدمـن الخمـر، والعاق، والديوث الذي يقر في أهله الخبث"**

**"Watu watatu Mwenyezi Mungu amewaharamishia pepo. Mwenye kunywa pombe, mwenye kuasi wazazi wake, na duyuuthi (yule asiyekuwa na wivu) ambae huruhusu uovu (mambo machafu) kwa watu wa nyumbani kwake." Imamu Ahmad 2/69.**

**Miongoni mwa uovu mkubwa unaofanywa majumbani mwetu kwenye zama zetu za leo ni kuwaruhusu mabinti wetu au wanawake wetu majumbani mwetu kuwasiliana na wanaume wa kando na kuzungumza nao mazungumzo ya mapenzi au kuruhusu mmoja wa wanawake wa nyumbani kwako kukaa faragha na mwanamume wa kando, na vile vile**

**kumuacha mmoja wa wanawake wa nyumbani kwako kupanda gari peke akiwa na mwamume wa kando kama vile dereva wa taxi n.k. Kuwaruhusu wanawake kutoka bila kuvaa hijabu ya kisheria na kuwafanya wanaume wanaokwenda huku na huko kustarehe nao. Vile vile kuleta filamu na magazeti yenye kueneza ufisadi, ufasiki na uasherati na kuyaingiza nyumbani.**

## KUDANGANYA NASABA YA MTOTO NA KUMNASIBISHA NA MTU ASIYEKUWA BABA YAKE, NA MTU KUMKANA MWANAE.

**Haijuzu kisheria kwa muislamu kujinasibisha na mtu asiyekuwa baba yake au kujinasibisha na watu ambao hahusiani nao hata kidogo kiukoo, na baadhi ya watu hufanya kitendo hiki kwa tamaa ya pesa , na kuthibitisha nasaba ya uongo kwenye fomu, na wengine hufanya kitendo hiki kwa kumchukia baba yake ambae labda alimtelekeza au kumuacha wakati alipokuwa mdogo. Mambo haya yote ni haramu katika sheria, na husababisha kupatikana ufisadi mkubwa kwenye mambo mbali mbali , kama vile kwenye maharimu, ndoa, mirathi n.k. Na imepokewa kutoka kwenye Sahihul Bukhariy kutoka kwa Saad na Abii Bakra Mwenyezi Mungu awe radhi nao wote kwenye hadithi marfuu;**

" من ادعى إلى غير أبيه وهو يعلم فالجنة عليه حرام"

**'Mwenye kujiita (kujinasibisha) kwa mtu asiyekuwa baba yake na hali ya kuwa anajua (kuwa huyo anaejinasibisha kwake sio baba yake) basi pepo ni haramu kwake)." Bukhariy Fat-hul Baariy 8/45.**

**Ni haramu katika sheria kufanya kitu ambacho ndani yake kuna kuchezea au kutukana nasaba au kudanganya**

**Baadhi ya watu wanapogombana na wake zao huwatuhumu kuwa wamezini nje ya ndoa na kujivua na mtoto wake bila ya kuwa na ushahidi wowote, hali ya kuwa huyo mtoto ametoka kwenye kitanda chake. Na baadhi ya wanawake huzisaliti amana zao na kuzini nje ya ndoa na kupata mimba na kuingiza kwenye nasaba ya mumewe mtoto ambae hatokani nae. Na Mtume ameonya vikali kuhusiana na hali hii kama ilivyopokewa kutoka kwenye hadithi ya Abi Huraira Mwenyezi Mungu awe radhi nae kwamba amemsikia Mtume wa Mwenyezi Mungu akisema wakati ilipoteremshwa aya ya Mulaana:**

" أيما امرأة أدخلت على قوم من ليس منهم فليست من الله في شيء ولن يدخلها الله جنته، وأيما رجل جحد ولده وهو ينظر إليه احتجب الله منه وفضحه على رؤوس الأولين والآخرين"

**"Mwanamke yoyote aliyemuingiza kwa watu mtoto ambae si katika wao, mwanamke huyo hatokuwa na chochote mbele ya mwenyezi Mungu na hatomuingiza kwenye pepo yake. Na mwanamume yoyote aliyemkana mwanae hali ya kuwa anamuangalia, Mwenyezi Mungu atajizuia nae na atamfedhehesha mbele ya watu wa mwanzo na wa mwisho (siku ya kiama)." Abou Daud 2/695 - Mishkaatil Masaabih uk. 3316.**

## KULA RIBA.

**Mwenyezi Mungu hajatangaza kuwa na vita na mtu yoyote kwenye kitabu chake isipokuwa kwa watu wenye kula riba. Anasema Mwenyezi Mungu:**
**﴿ يأيها الذين آمنوا اتقوا الله وذروا ما بقي من الربا إن كنتم مؤمنين فإن لم تفعلوا فأذنوا بحرب من الله ورسوله ﴾...**
**"Enyi mlioamini! Mcheni Mwenyezi Mungu na acheni yaliyobakia katika riba, ikiwa mmeamini. Na kama hamtafanya (hivyo) basi fahamuni mtakuwa na vita na Mwenyezi Mungu na Mtume wake." Al Baqara : 278-279.**
**Hii inatosha kabisa kuonyesha uovu na ubaya wa kitendo hiki mbele ya Mwenyezi Mungu. Na mwenye kuangalia usawa wa maisha kati ya mtu mmoja mmoja na mataifa, bila shaka ataona upeo wa uharibifu na uangamivu ulioachwa nyuma kutokana na kufanya biashara kwa njia ya**

riba, kuanzia kufilisika, kukosa masoko, kuharibika kwa bidhaa, kushindwa kulipa madeni, kuanguka kwa uchumi, ongezeko la idadi ya watu wasiokuwa na kazi na kuanguka kwa mashirika na viwanda mbali mbali. Haikuwa hii isipokuwa ni matokeo ya riba, na hivyo kufanya mashirika mengi na viwanda kufanya juhudi ya pato la kila siku na jasho la kazi za kila siku litumike kwa kulipa madeni ya riba yasiokwisha kwa mla riba. Na matokeo ya hali hii ni kupatikana matabaka ya watu kwenye jamii, na kufanya mali nyingi ikusanyike kwenye mikono ya watu walio wachache.

Huenda ikawa hali hii ni sehemu tu ya picha ya vita ambavyo Mwenyezi Mungu amewaahidi wale wenye kufanya biashara kwa njia ya riba. Na kila mwenye kula riba, kuanzia pande zote muhimu zinazo husika mawakala wake na wasaidizi wake hao wote wamelaaniwa kwenye ulimi wa Mtume Muhammad rehema na amani

**ziwe juu yake. Imepokewa kutoka kwa Jaabir Mwenyezi Mungu awe radhi nae kwamba;**

**عن جابر رضي الله عنه قال: لعن رسول الله صلى الله عليه وسلم : " آكل الربا ومؤكله وكاتبه وشاهديه. وقال: هم سواء"**

**'Amemlaani Mtume wa Mwenyezi Mungu mwenye kula riba, mwenye kuilisha, mwandishi wake na mashahidi wake wawili."**
**Kisha akasema: "Hao wote ni sawa." (Yaani hao wote hukumu yao ni moja). Muslim 3/219.**

**Kutokana na haya, basi haifai kufanya kazi ya kuandikisha riba, wala kujiandikisha, wala haifai pia kuipokea riba au kuitoa au kuidhamini na kuilinda.**
**Kwa ujumla ni haramu kushiriki au kusaidia chochote kinachohusiana na riba kwa vyovyote vile itakavyokuwa.**
**Na Mtume rehema na amani ziwe juu yake alijitahidi sana kuiweka wazi na kuibainisha dhambi hii ya aina yake kama**

ilivyopokewa kutoka kwa Abdillah bin Masoud Mwenyezi Mungu awe radhi nae kwenye hadithi marfuu:

" الربا ثلاثة وسبعون بابا أيسرها مثل أن ينكح الرجل أمه، وإن أربا الربا عرض الرجل المسلم"

"Riba ni milango sabini na tatu mwepesi zaidi kuliko yote ni kama vile mtu kumuoa (kumuingilia) mama yake mzazi,
na riba kubwa zaidi ni (mtu kuurefusha ulimi wake kwa) kuishambulia heshima ya ndugu yake muislamu." Al Haakim 2/37.
Na kwenye hadithi nyingine kutoka kwaAbdillahi bin Handhala Mwenyezi Mungu awe radhi nae kutoka kwenye hadithi marfuu vile vile;

" درهم ربا يأكله الرجل وهو يعلم أشد من ست وثلاثين زانية"

"Dirham moja ya riba anayokula mtu na hali ya kuwa anajua (kuwa inatokana na riba) adhabu yake ni kali mno kuliko (adhabu ya) wazinifu thalathini na sita." Imam Ahmad.

Riba ni haramu kwa kila mtu na wala sio tu kwa watu fulani kinyume na watu wengine, kama wanavyofikiria hivyo baadhi ya watu. Baadhi ya watu wanadhani kwamba riba iliyoharamishwa hapa ni ile tu anayofanya mtu tajiri kumfanyia mtu masikini. Hii sio kweli, bali uharamu wa riba unawahusu watu wote bila kubagua baina ya huyuna huyu, iwe tajiri kwa tajiri au masikini kwa maskini, yote ni riba. Ni matajiri wangapi na wafanyi biashara wakubwa kupindukia waliofilisika kwa sababu ya riba?! Na uchache wa hayo yote ni kufutwa baraka ya mali japo kama itakuwa nyingi kupindukia, kama anavyosema Mtume rehema na amani ziwe juu yake kuwa:

" الربا وإن كثر فإن عاقبته تصير إلى قلّ "

"(Mali ya) riba japo kama itakuwa nyingi kupindukia kwa hakika mwisho wake huwa ni kwenye upungufu wa mali." Al Haakim 2/225.

Na ieleweke wazi kuwa riba sio tu maalum kwenye kiwango chake kiasi mtu akadai

kuwa riba inayokatazwa kisheria ni ile inayokuwa ya kiwango kikubwa, lakini kama itakuwa ya kiwango kidogo hapo huwa si haramu. Hii si kweli, bali yote ni haramu, iwe ya kiwango kikubwa au kidogo yote ni sawa. Na mwenye kuila atafufuliwa siku ya kiama kutoka kaburini mwake na kusimama kama yule aliyezugwa na shetani kwa kumsawaa na kuwa mbioni tu bila ya kuwa na kituo.

Lakini pamoja na uovu wa dhambi hii na ukubwa wake, lakini bado Mwenyezi Mungu amesema kuwa yeye hukubali toba ya kila yule mwenye kutubia kwake na kuacha kula riba, kisha akawafahamisha namna ya kufanya wale wenye kula riba. Kwa kusema:

...﴿ وَإِنْ تُبْتُمْ فَلَكُمْ رُؤُوسُ أَمْوَالِكُمْ لاَ تَظْلِمُونَ وَلاَ تُظْلَمُونَ ﴾

"Na ikiwa mmetubu basi mtapata rasilmali zenu msidhulumu wala msidhulumiwe."
Al Baqarah : 279.
Na huu ndio uadilifu hasa!

Ni wajibu kwa nafsi ya muislamu kujiweka mbali na kuikimbia dhambi hii kubwa, na auhisi ubaya na uovu wake, na hata wale wanaohifadhi mali zao kwenye mabenki ya riba kwa kulazimika kufanya hivyo baada ya kukosa njia nyingine ya kuhifadhi mali zao na kuchelea wizi na kupotea, wao pia wanapaswa kuhisi hisia za mtu mwenye kulazimishwa kufanya jambo kwa nguvu pamoja na kwamba nafsi yake haiko radhi. Na kuchukia kama yule mwenye kula maiti au chuki zake ziwe zaidi ya hapo, pamoja na kumtaka msamaha Mwenyezi Mungu na kujitahidi kutafuta ufumbuzi wa suala hili ili ajiepushe nalo haraka iwezekanavyo.

Na wala haifai kwao kuzidai benki faida za riba kutoka kwenye hesabu zao, bali kama itatokea kuwekewa faida za riba kwenye hesabu zao basi ni lazima waepukane nazo kwa njia yoyote ile ifaayo lakini sio kwa kuzitolea sadaka. Kwa sababu Mwenyezi Mungu ni mzuri hakubali isipokuwa kitu

**kilichokuwa kizuri. Wala haifai pia kufaidika na faida hizo za riba kwa namna yoyote ile, si kwa kula, au kunywa, au kuvaa au kujengea au kutoa kwenye matumizi ya mke na watoto, baba au mama.**
**Na wala haifai pia kuitolea zaka au kulipia kodi, isipokuwa atajiepusha nayo kwa ajili ya kuchelea adhabu ya Mwenyezi Mungu Mtukufu.**

## KUFICHA AIBU YA BIDHAA NA KUTOMFAHAMISHA MNUNUZI.

مرَّ رسول الله ﷺ على صبرة طعام فأدخل يده فيها فنالت أصابعه بللا فقال: " ما هذا يا صاحب الطعام؟ قال أصابته السماء يا رسول الله. قال: أفلا جعلته فوق الطعام كي يراه الناس؟ من غشنا فليس منا"

**Siku moja mtume rehema na amani ziwe juu yake alipita kwenye fungu la chakula (sokoni) akaingiza mkono wake ndani ya lile fungu la chakula na mikono yake ikapata unyevunyevu; Akasema Mtume kumwambia muuzaji: "Kitu gani hiki ewe mwenye chakula (muuzaji)?" Akajibu yule mwenye chakula kwa kusema; 'Kilinyeshewa na mvua ewe Mtume wa Mwenyezi Mungu.' Akasema Mtume: "Kwa nini basi hiki kilichonyeshewa na mvua usikiweke juu ya chakula ili watu wakapata kukiona? Mwenye kutufanyia ghishi (udanganyifu) huyo si katika sisi." Muslim 1/99.Na wauzaji wengi leo hii miongoni mwa wale wasio kuwa na khofu kwa Mwenyezi Mungu hujaribu kuficha**

aibu au ubovu wa bidhaa kwa kuweka mfuniko juu yake, au kubandika gundi,au kuweka bidhaa mbovu chini ya sanduku au chini ya gunia, au kwa kutumia baadhi ya kemikali na kadhalika ili zionekane mbele ya mnunuzi zikiwa kwenye sura nzuri na mandhari ya kuvutia, au wakati mwingine huficha sauti ya aibu ambayo ipo kwenye mashine, na mnunuzi anapoondoka na chombo huwa hakai nacho muda mrefu kabla ya kile chombo kumharibikia. Na baadhi yao hubadilisha tarehe yenye kuonyesha uzima wa bidhaa, au humzuia mnunuzi kuikagua bidhaa kwa uangalifu au kuichunguza na kuijaribu. Na watu wenye kufanya biashara kama vile ya kuuza magari au mashine huwa hawaonyeshi kwa mnunuzi aibu au ubovu wa mashine au magari. Kitendo hiki ni haramu katika uislamu. Mtume anasema:

" المسلم أخو المسلم ولا يحل لمسلم باع من أخيه بيعاً فيه عيب إلا بينه له"

**Muislamu ni ndugu wa muislamu, wala si halali kwa muislamu kumuuzia ndugu yake (muislamu) kitu (bidhaa) ambacho kina aibu ndani yake, kabla ya kumbainishia aibu yake." Ibn Majah 2/754.**

**Baadhi ya watu hudhani yeye huondokana na kuwajibika na masuulia kama atamwambia mnunuzi kwenye minada ya hadhara kwamba ninauza vyuma kwa mafungu! Nauza vyuma kwa mafungu! Ifahamike kwamba biashara kama hii huwa imeondoshwa baraka kama anavyosema Mtume rehema na amani ziwe juu yake:**

" البيعان بالخيار ما لم يتفرقا فإن صدقا وبينا بورك لهما في بيعهما وإن كذبا وكتما محقت بركة بيعهما"

**"Wawili wenye kuuziana huwa kwenye khiari kabla ya kuachana, na kama watakuwa wakweli na kuwekeana wazi hubarikiwa kwenye biashara yao na ikiwa wataongopeana na kufichana ukweli huondoshewa baraka ya biashara yao." Bukhariy Al-fathul Baariy 4/328.**

## BIASHARA YA KUPANDISHIANA BEI.

**Ni kama vile mtu kuongeza bei ya bidhaa na hali hataki kuinunua ili aweze kumhadaa mnunuzi mwengine mwenye nia ya kutaka kununua bidhaa ile au aweze kuhadaika na kuvutika na kujipandishia bei ya bidhaa yeye mwenyewe. Mtume amesema:**

« لا تناجشوا»

**"Msipandishiane bei." Bukhariy Fat'hul Baariy. 10/484.**

**Hii bila shaka ni aina ya hadaa na udanganyifu, na Mtume amesema :**

« المكر والخديعة في النار»

**"(Mwenye kufanya) hila (udanganyifu) na hadaa atakuwa motoni." (Angalia silsilatil Ahaadiithi Sahihat. Hadithi no. 1057).**

**Na madalali wengi kwenye minada ya hadhara na maonyesho ya biashara ya magari machumo yao ni machafu kwa sababu ya mambo mengi ya haramu wanayofanya, kwa kule kutangaza kwao**

biashara ya kuzidishiana bei, na kumlaghai na kumrubuni mnunuzi au muuzaji mwenye kuja na bidhaa yake na kumhadaa kwa kutangaza kushusha bei ya bidhaa yake. Lau kama bidhaa ile ingekuwa ya kwao au ya mmoja wao basi ingekuwa kinyume cha hapo. Na huwakanganya wanunuzi na kuwapandishia bei kwenye minada na kuwa hadaa waja wa Mwenyezi Mungu na kuwadhuru.

## KUENDELEA KUFANYA BIASHARA BAADA YA ADHANA YA PILI SIKU YA IJUMAA.

**Mwenyezi Mungu anasema:**

﴿ يَأَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا نُودِيَ لِلصَّلاَةِ مِن يَوْمِ الْجُمُعَةِ فَاسْعَوْاْ إِلَى ذِكْرِ اللَّهِ وَذَرُوا الْبَيْعَ ذَلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴾

**"Enyi mlioamini, kukiadhiniwa kwa ajili ya siku ya Ijumaa, nendeni upesi kumtaja Mwenyezi Mungu na acheni biashara, kufanya hivi ni bora kwenu ikiwa mnajua." Al Jumua : 9**

**Baadhi ya wauzaji huendelea kufanya biashara zao kwenye maduka yao au mbele ya misikiti hata baada ya kuadhiniwa adhana ya pili, na watu hawa hushirikiana dhambi na wale wenye kununua kutoka kwao japo kama kinachonunuliwa kitakuwa ni mswaki, kwa sababu biashara kipindi hiki huwa ni haramu. Na baadhi ya watu wenye**

mahoteli, mabekari ya kuokea mikate na viwanda huwalazimisha kwa nguvu wafanyikazi wao kuendelea kufanya kazi wakati wa sala ya Ijumaa. Watu hawa hata kama kwa nje wataonekana kupata faida kubwa kibiashara lakini kwa hakika faida yao huwa haiwazidishii lolote isipokuwa ni hasara, ama mfanyakazi, yeye hanabudi isipokuwa kufuata kauli ya Mtume isemayo:

" لا طاعة لبشر في معصية الخالق"

"Hakuna twaa kwa kiumbe katika kumuasi muumbaji." Ahmad 1/129.

## KAMARI.

**Amesema Mwenyezi Mungu:**
...﴿ إِنَّمَا الْخَمْرُ وَالْمَيْسِرُ وَالأَنصَابُ وَالأَزْلاَمُ رِجْسٌ مِّنْ عَمَلِ الشَّيْطَانِ فَاجْتَنِبُوهُ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴾

**"Enyi mlioamini! Bila shaka ulevi na kamari na kuabudiwa asiyekuwa Mwenyezi Mungu na kutazamia kwa mishare ya kupigia ramli ni uchafu (ni) katika kazi za shetani, basi jiepusheni navyo, ili mpate kufaulu." Al-Maida : 90.**

■ **Watu wa zama za jaahiliya walikuwa wakicheza kamari, na kamari iliyokuwa mashuhuri wakati huo, ni kuwa walikuwa watu kumi wakishirikiana kwenye ngamia mmoja, kwa kugawana mafungu sawa sawa, kisha hupigwa mshale (aina fulani ya kura) kisha watu saba huchukua fungu maalum lenye kutofautiana kulingana na mazoea yao, na watu watatu waliobaki hawachuku kitu chochote. Ama kamari kwenye zama zetu za leo ina sura tofauti -**

**kama vile bahati nasibu- nayo ina sura nyingi tofauti; na iliyo maarufu zaidi ni;**

**1) kununua namba kwa pesa, kisha wakati wa kuichezesha huvutwa namba moja, yule ambaye namba yake ndio itakayotoka mwanzo ndie hutangazwa kuwa mshindi wa kwanza na kupata zawadi ya mshindi wa kwanza na mshindi wa pili na kadhalika zawadi nyingine tofauti. Na mchezo huu ni haramu kabisa japo kama watauita kwa majina ya kheri.**

**2) kununua bidhaa bila kufahamu kilichomo ndani yake au kupewa namba wakati wa kununua bidhaa fulani kisha ikachezeshwa bahati nasibu na kupata washindi wa zawadi.**

**3) miongoni mwa kamari za zama zetu pia mikataba ya bima ya biashara, bima ya maisha, bima ya usafiri, bima ya bidhaa dhidi ya moto, na aina nyingine za bima na kitu cha kushangaza zaidi utaona mpaka**

**waimbaji wa muziki nao wana bima ya sauti zao!**

**Hii pamoja na sura nyingine za kamari ambazo zote kwa pamoja huingia kwenye hukumu ya kamari.**

**Leo hii utaona kuna vilabu maalumu vya kuchezeshea kamari na ndani kuna meza zinazoitwa "meza za kijani" ambazo ni maalum kwa kufanyia maasi haya yaliyo makubwa.**

**Na vile vile kuwekeana dau kwenye mashindano kama vile mashindano ya mpira wa miguu na yenye kufanana na hayo. Hii vile vile ni katika aina ya kamari nayo pia ni haramu.**

**Ama mashindano yapo kwenye aina tatu tofauti:-**

1. **Mashindano ambayo ndani yake kuna malengo ya kisheria na makusudio ya dini, mashindano kama haya yanaruhusiwa kuwekewa zawadi kwa washindi, au kutowekewa zawadi. Kama vile mashindano ya mbio za farasi, na ngamia kutupa**

mishale na kulenga shabaha, pia yanaingia kwenye hukumu ya mashindano haya mashindano ya kuhifadhisha Qurani kwa kauli yenye kutegemewa na wanazuoni wengi.

2. mashindano ambayo kwenye nafsi yake ni halali. Kama vile mashindano ya mpira wa miguu, na mashindano ya mbio (riadha) yanapokuwa yanafanyika bila ya kuambatana na mambo ya haramu ndani yake, kama vile kupoteza sala, na kutembea uchi, mashindano kama haya yanajuzu bila kuwapo zawadi kwa washindi.
3. Mashindano ambayo ni haramu kwenye nafsi yake au yanapelekea kwenye mambo ya haramu kama vile mashindano ya ufisadi yanayoitwa mashindano ya kumtafuta malkia wa urembo ulimwenguni, au mashindano ya ngumi yenye kuambatana na makonde ya uso, mashindano kama haya ni haramu. Au mashindano ya kupiganisha

**kondoo au majogoo na mfano wa haya pia yanaingia kwenye hukumu ya haramu.**

## WIZI.

**Mwenyezi Mungu anasema:**

**﴿ وَالسَّارِقُ وَالسَّارِقَةُ فَاقْطَعُوٓا۟ أَيْدِيَهُمَا جَزَآءًۢ بِمَا كَسَبَا نَكَٰلًا مِّنَ ٱللَّهِ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴾**

**"Na mwizi mwanamume na mwizi mwanamke ikateni mikono yao, malipo ya yale waliyochuma, ndiyo adhabu itokayo kwa Mwenyezi Mungu na Mwenyezi Mungu ni mwenye nguvu na mwenye hikima." Al Maida : 38**

**Na wizi wenye uovu mkubwa kabisa ni kuwaibia mahujaji na watu wenye kuzuru nyumba ya Mwenyezi Mungu. Aina hii ya wizi haina mfano wake kwenye mipaka ya Mwenyezi Mungu hasa inapokuwa uovu huu unafanywa kwenye viwanja bora kabisa ulimwenguni, na mbele ya nyumba ya Mwenyezi Mungu Mtukufu.**

**Na Mtume ﷺ anasema kwenye kisa cha sala ya kupatwa kwa jua:**

**" لقد جيء بالنار وذلك حين رأيتموني تأخرت مخافة أن يصيبني من لفحها، وحتى رأيت فيها صاحب المحجن يجر قصبه [أمعاءه] في النار، كان يسرق الحاج بمحجنه، فإن فطن له قال: إنما تعلق بمحجني، وإن غفل عنه ذهب به"**

**"Ulileiwa moto mbele yangu na hii ni pale mliponiona nikirudi nyuma kwa kuchelea nisije nikaunguzwa, ndipo nilipomuona mtu mwenye mihjani[1] akiwa ndani ya moto huo akiyaburuza matumbo yake kwenye moto, (mtu huyu) alikuwa akiwaibia mahujaji kwa kutumia hiyo mihijani yake. Wanapomgundua husema ilinasa (kwa bahati mbaya) kwenya mihijani yangu na anapopuuzwa huondoka nazo (mali za watu)."Muslim na. 904.**

**Na katika wizi mkubwa vile vile kuiba mali za umma. Baadhi ya watu wenye**

[1] Fimbo ndefu iliyopindika mwishoni. (crooked)

kufanya kitendo hiki husema tunaiba kama wanavyoiba wenzetu, wala hawajui kuwa wizi huu ni sawa na kuwaibia waislamu wote, kwa sababu mali ya umma ni mali ya waislamu wote, na kitendo cha wale wasiomuogopa Mola wao sio hoja ya kukufanya wewe uwaige na kuiba mali ya umma.

Baadhi ya watu huiba mali ya makafiri kwa hoja kwamba hawa ni makafiri. Kitendo hiki sio sahihi, kwa sababu makafiri walioruhusiwa kuchukuliwa mali zao ni wale wenye kuwapiga vita waislamu peke yake, na hii haihusu mashirika yao na mtu mmoja mmoja binafsi.

Na katika njia ya wizi vile vile kuiba mali za watu kwa siri. Baadhi ya watu huingia kwenye nyumba za watu wengine kama wageni na kuiba. Na wengine huiba kwenye mifuko ya wageni wao, na wengine huingia kwenye sehemu za biashara kama vile (supermarket)na kuficha bidhaa

**kwenye mifuko yao au kwenye nguo zao. Au kama vile wanavyofanya baadhi ya wanawake ya kuficha vitu chini ya nguo zao. Na baadhi ya watu hupuuzia na kuiba vitu vidogo vidogo au vitu rahisi, na hali ya kuwa Mtume amesema:**

**" لعن الله السارق يسرق بيضة فتقطع يده ويسرق الحبل فتقطع يده"**

**"Mwenyezi Mungu amemlaani yule mwenye kuiba yai na akakatwa mkono wake na mwenye kuiba kamba akakatwa mkono wake." Bukhariy Fat'hul Baariy 12/18.**

**Ni wajibu wa kila mwenye kuiba chochote kukirejesha kwa mwenyewe baada ya kutubia kwa Mola wake. Sawa akirejeshe kwa wazi au kwa siri, au kwa kwenda yeye mwenyewe binafsi au kwa kumtumia mtu mwengine. Ikiwa atashindwa kufika kwa mwenye mali au kwa warithi wake baada ya kufa mwenye mali pamoja na kujitahidi kutafuta basi**

**atatoa sadaka na kunuia thawabu zimfikie mwenye mali.**

## KUPOKEA NA KUTOA RUSHWA .

**Kutoa rushwa kwa hakimu au kadhi kwa lengo la kubatilisha haki, au kuuficha ukweli na kuunyamazia, ni uovu mkubwa kwa sababu hupelekea kupatikana udhalimu kwenye hukumu na kumdhulumu mwenye haki na hatimae kuenea ufisadi kwenye jamii. Mwenyezi Mungu anasema:**

﴿ وَلاَ تَأْكُلُوا أَمْوَالَكُمْ بَيْنَكُمْ بِالْبَاطِلِ وَتُدْلُوا بِهَا إِلَى الْحُكَّامِ لِتَأْكُلُوا فَرِيقاً مِنْ أَمْوَالِ النَّاسِ بِالإِثْمِ وَأَنْتُمْ تَعْلَمُونَ ﴾

**"Wala msiliane mali zenu kwa batili na kuzipeleka kwa mahakimu ili mpate kula sehemu ya mali za watu kwa dhambi na hali mnajua." Al Baqara : 188.**

**Imepokewa kwa Abi Huraira Mwenyezi Mungu awe radhi nae kwenye hadithi marfuu:**

«لعن الله الراشي والمرتشي في الحكم»

**"Amemlaani Mwenyezi Mungu mwenye kula rushwa na mwenye kutoa rushwa**

**kwenye hukumu." Ahmad 2/387 Sahihi Jamii Hadith No. 5069.**

**Ama rushwa inayotolewa kwa lengo la kutafuta haki au kuzuia dhuluma, ambapo haiwezekani kupata haki au kuzuia dhuluma isipokuwa kwa kutoa rushwa; rushwa hii haiingii kwenye hukumu ya adhabu.**

**Hivi leo rushwa imeenea kwenye jamii yetu kwa kiwango cha kutisha kiasi kwamba imefikia rushwa kuwa ndio njia ya kupatia mali kwa wafanyakazi wa vyeo mbali mbali. Sio hivyo tu, bali imefikia kuwa ni kifungu kimojawapo cha bajeti ya mashirika mengi. Imekuwa shughuli nyingi haziwezi zikaanza kufanyika au kwisha isipokuwa kwa kutoa rushwa, na matokeo yake wale mafakiri wanyonge ndio wenye kuathirika vikali na madhara yake. Na kuharibu uaminifu wa watu wengi kwa sababu yake, na pia kuwa ni sababu ya kuharibika wafanyakazi wengi kwa waajiri wao. Imekuwa huduma bora hazitolewi isipokuwa kwa yule mwenye**

kutoa rushwa, na yule asietoa rushwa hupewa huduma hafifu na mbaya, au hucheleweshwa na kupuuzwa kabisa, na watu wenye rushwa waliokuja nyuma yake hushughulikiwa na kuondoka mapema na kubakishwa yeye hali ya kuwa ndie aliyekuja mwanzo kabla yao.

Na kutokana na rushwa imesababisha mali nyingi wanazostahiki waajiri na mashirika ya umma kuingia kwenye mifuko ya mawakala wa mauzo na ununuzi wa mashirika haya kwa dhuluma. Na kwa sababu hizi na nyinginezo si jambo la ajabu kwa Mtume kuwaombea laana na kufukuzwa kwenye rehema za Mwenyezi Mungu wale wote wanaoshiriki kwenye uovu huu. Imepokewa kutoka kwa Abdillah bin Amruu Mwenyezi Mungu awe radhi nae yeye na baba yake akisema, amesema Mtume rehema na amani ziwe juu yake kuwa:

« لعنة الله على الراشي و المرتشي »

**"Laana ya Mwenyezi Mungu iwe kwa mla rushwa na mtoa rushwa." Ibin Maajah No. 2313 - Sahihul Jamii : 5114.**

## KUPORA ARDHI;

Khofu inapokosekana kwa mtu, na ucha Mungu, hila na nguvu huwa ni balaa kwa mwenye nazo, hutumia hila na nguvu hizo kwa dhuluma na kupora mali za watu wengine. Na miongoni mwa dhuluma hizo ni kupora ardhi za watu. Na adhabu za uovu huu ni kali kupita kiasi.
Imepokewa kutoka kwa Abdallah bin Omar kwenye hadithi marfuu akisema ;
" من أخذ من الأرض شيئا بغير حقه خسف به يوم القيامة إلى سبع أرضين"
"Mwenye kuchukua chochote kwenye ardhi bila ya kuwa na haki nayo atadidimizwa nayo siku ya kiama mpaka kwenye ardhi ya saba." Bukhariy - Fat'hul Baariy 1/103.
Na imepokewa kutoka kwa Yaala bin Murrat Mwenyezi Mungu awe radhi nae kwenye hadithi marfuu vile vile akisema:
" أيما رجل ظلم شبراً من الأرض كلفه الله أن يحفره (في الطبراني: يحضره) حتى آخر سبع أرضين ثم يطوقه يوم القيامة حتى يقضي بين الناس"

"Mtu yoyote aliyedhulumu shibri moja ya ardhi Mwenyezi Mungu atamlazimisha aichimbe (kwenye mapokezi ya tabraaniy imekuja 'Mwenyezi Mungu atamlazimisha ailete') mpaka mwisho wa ardhi ya saba. Kisha amvishe nayo shingoni siku ya kiama (akae nayo hivyo) mpaka atakapomaliza Mwenyezi Mungu kuhukumu baina ya watu." Tabraniy 22/270 Sahihil Jaamiy 2719.

Na inaingia kwenye hukumu ya hadithi hizi pia kubadilisha alama na mipaka ya ardhi , ikawa mtu anabadilisha ardhi yake na kumdhulumu jirani yake. Na hali hii ndio aliyoiashiria Mtume kwa kusema:

" لعن الله من غيّر منار الأرض"

"Mwenyezi Mungu amemlaani mwenye kubadilisha mipaka ya ardhi." Muslim Sharh Nnawawiy 13/141.

## KUKUBALI ZAWADI KWA SABABU YA KUWATETEA WATU.

Kuwa na cheo kitukufu na kuheshimiwa na kukubalika mbele za watu ni miongoni mwa neema kubwa za Mwenyezi Mungu anazompa mja wake pindi anaposhukuru kwa kuruzukiwa neema hiyo. Na miongoni mwa njia za kushukuru neema hii ni kuitumia kwa kuwanufaisha waislamu, na hii inaingia kwa jumla kwenye kauli ya Mtume ﷺ:

" من استطاع منكم أن ينفع أخاه فاليفعل"

"Mwenye kuweza miongoni mwenu kumnufaisha (kumsaidia) ndugu yake basi na afanye hivyo." Muslim 4/1726.

Na mwenye kutumia cheo chake kwa kumsaidia ndugu yake muislamu kwa kuzuia dhuluma dhidi yake, au kumsaidia kwenye jambo la kheri bila ya kufanya mambo yaliyoharamishwa au kufanya uadui kwenye haki basi ajue kuwa atalipwa ujira wake mbele ya Mwenyezi Mungu

**Mtukufu pindi atakapofanya kitendo hiki kwa nia safi ya kutaka ujira na thawabu kwa Mwenyezi Mungu, kama alivyosema Mtume ﷺ:**

« اشفعوا تؤجروا»

**"Wasaidieni (wanufaisheni wenzenu) mtalipwa (na Mwenyezi Mungu)." Abu Daud No. 5132 - Fat'hul Baariy 10/450.**

**Wakati wa kumsaidia mtu kwa kumtetea, kumuombea au kuwa mtu wa kati kati baina yake na mtu mwingine haifai kuchukua kitu chochote kama malipo kwa kazi yako. Na dalili ya hayo ni hadithi ya Abi Umama Mwenyezi Mungu awe radhi nae:**

" من شفع لأحد شفاعة، فأهدى له هدية (عليها) فقبلها (منه) فقد أتى باباً عظيماً من أبواب الربا"

**"Mwenye kumsaidia yeyote kwenye utetezi akapewa zawadi juu ya kitendo hiki nae akaikubali (zawadi hiyo) basi atakuwa ameuingia mlango mkubwa kabisa katika**

**milango ya riba." Ahmad 5/261 - Sahihil Jaamiy 6291.**

**Kuna miongoni mwa watu hujitolea kutumia cheo chake na uwezo wake kwa kumtaka yule mwenye kumsaidia atoe kitu chochote ili aweze kumpandisha cheo, au kumhamisha kutoka idara fulani kwenda idara nyingine, au kumhamisha kutoka mkoa fulani kwenda mkoa mwingine, au kumtibu mgonjwa na mfano wa haya.**

**Na ukweli hasa ujira huu anaotaka ni haramu kwa ushahidi wa hadithi ya Abi Umama iliyopita hivi punde. Si hayo tu bali dhahiri ya hadithi inaharamisha kuchukua zawadi japo kama bila hata kutanguliza sharti. Mwenye kufanya wema na kheri yanamtosha malipo ya Mwenyezi Mungu atakayoyakuta siku ya kiama.**

**Siku moja alikuja mtu mmoja kwa Al Hassan bin Sahli akimuomba amsaidie kwenye matatizo aliyokuwa nayo, na Al Hassan bin Sahli akafanya hivyo, baada ya kusaidiwa akageuka yule mtu kumshukuru**

Al-Hassan kwa wema na msaada wake aliomfanyia. Al-Hassan bin Sahli akamwambia yule mtu, unatushukuru kwa jambo gani kubwa tulilolifanya? sisi tunaona kuwa cheo kitukufu kinastahili kutolewa zaka kama vile mali inavyostahili kutolewa zaka." Adabu sharia Ibin Muflih 2/176.

Hapa inafaa ifahamike kuwa kuna tofauti baina ya kumuajiri mtu kutekeleza jambo fulani na kumpa ujira wake baada ya kutekeleza umuhimu wake na baina ya mtu kutumia cheo chake na uwezo wake wa kuwa mtu wa kati kati na kumsaidia mtu kwa malipo fulani, hii imeharamishwa kisheria.

## KUMUAJIRI MTU KWA KAZI FULANI KISHA UKAKATAA KUMLIPA UJIRA WA KAZI.

**Mtume rehema na amani ziwe juu yake alikuwa akipenda sana kumlipa muajiriwa ujira wake kwa haraka iwezekanavyo. Amesema rehema na amani ziwe juu yake:**

**" اعطوا الأجير حقه قبل أن يجف عرقه"**

**"Mpeni muajiriwa haki yake kabla halijakauka jasho lake. " Ibin Maajah 2/817. Sahihil Jaamii Hadithi No. 1493.**

**Miongoni mwa aina za dhuluma zinazopatikana kwenye jamii za kiislamu ni kutowapa waajiriwa na vibaruwa na wafanyakazi wa maofisini malipo yao wanayostahiki kwa wakati unaostahiki, na dhuluma hii ipo kwenye sura tofauti:-**

**/kukana muajiri kuwa mfanyakazi wake hana haki zozote na mfanyakazi kukosa ushahidi wa kuthibitisha haki yake kwa muajiri. Hii hata kama itapotea haki yake**

hapa duniani, lakini katu haki yake haitaweza kupotea mbele ya Mwenyezi Mungu siku ya kiama. Siku hiyo dhalimu atakuja akiwa amekula mali ya mdhulumiwa hapo mdhulumiwa atapewa mema ya dhalimu, baada ya Mwenyezi Mungu kumnyang'anya mema yake. Kama mema yake yatakwisha na ikawa bado anadaiwa, basi yatachukuliwa madhambi ya mwenye kudhulumiwa na kutupiwa dhalimu kisha atupwe motoni.

- Kuwapunja wafanyakazi mishahara yao na kutowapa kwa ukamilifu au kuipunguza bila ya kuwa na haki yoyote, na Mwenyezi Mungu anasema:

﴿ وَيْلٌ لِّلْمُطَفِّفِينَ ﴾

"Maangamizo yatawathubutikia wapunjao (wenzi wao)." Al Mutaffifin : 1. Na miongoni mwa mifano ya dhuluma hii ni kama vile kitendo cha baadhi ya waajiri wanapokuwa wanachukua wafanyakazi kutoka nje,

huwekeana nao mikataba ya kuwalipa kiwango fulani cha mshahara kwa mwezi, wanapofunga mkataba na kuanza kazi, waajiri hawa hubadilisha mikataba hiyo na kuwapa mishahara ya kiwango cha chini tofauti na ile walioandikiana na kukubaliana kwenye mkataba uliopita, na kusababisha hawa wafanya kazi kufanya kazi kwa kinyongo, chuki na ghadhabu, na wakati mwingine wafanyakazi hushindwa kuthibitisha haki zao kwa kutokuwa na ushahidi wa kutosha, na kumshitakia Mwenyezi Mungu dhuluma hii. Hata kama itakuwa muajiri dhalimu ni muislamu na anaedhulumiwa ni mfanyakazi kafiri bado itakuwa kupunja huku ni kuzuia kwenye njia ya Mwenyezi Mungu na atastahili madhambi yake.

Kuwaongezea muda wa ziada wa kufanya kazi (overtime) au kurefusha muda wa zamu na kumpa mshahara wake wa kawaida na kumnyima mshahara wa kazi ya ziada (overtime).

■ Kukawiza mishahara yao, hawalipi isipokuwa baada ya kutoa juhudi kubwa na kushitakiana na kupelekana mahakamani. Wakati mwingine huwa lengo la muajiri kumcheleweshea mfanyakazi mshahara wake ni kumfanya achoke na kukata tamaa na kuacha haki na kuamua kutoifuatilia. Au wakati mwingine hukusudia kufaidika na mishahara ya wafanyakazi kwa kuifanyia kazi nyingine,au kuingiza kwenye riba, na kumuacha mfanyakazi akiwa masikini kiasi cha kushindwa hata kupata chakula cha siku moja, au kushindwa kupata chochote cha kutuma kwa familia yake, mke wake na watoto wake, wenye matatizo ambao amesafiri na kujitenga nao mbali kwa ajili yao.

Ole wao waajiri hawa madhalimu na adhabu ya Mwenyezi Mungu siku ya kiama!

**Imepokewa kutoka kwa Abi Huraira Mwenyezi Mungu awe radhi nae kutoka kwa Mtume rehema na amani ziwe juu yake akisema, amesema Mwenyezi Mungu :**

**قال تعالى:" ثلاثة أنا خصمهم يوم القيامة رجل أعطى بي ثم غدر، ورجل باع حرا وأكل ثمنه، ورجل استأجر أجيرا فاستوفى منه ولم يعطه أجره"**

**"Watu watatu mimi nitakuwa mgomvi wao siku ya kiama; mtu aliyetoa kiapo chake kwa jina langu kisha akakhini[1],na mtu aliyemuuza muungwana kisha akala thamani yake, na mtu aliyemuajiri mfanyakazi akamfanyia kazi yake kisha asimpe ujira wake.[2]" Bukhariy - Fat'hul Baariy 4/447.**

---

[1]Yaani mtu aliyechukua ahadi na akaapa kwa jina la Mwenyezi Mungu, kisha akavunja ahadi yake asiitekeleze.

[2]Yaani akakataa kumpa malipo ya kazi yake anayostahili.

## MZAZI KUTOFANYA UADILIFU WA MATUMIZI KWA WATOTO WAKE.

Baadhi ya watu kwa kusudi kabisa huamua kuwabagua watoto wao na kuwapenda zaidi watoto fulani na kuwapa zawadi na misaada mbali mbali kinyume na watoto wengine. Kitendo hiki kwa ukweli hasa ni kitendo cha haramu katika uislamu ikiwa mtu atakifanya bila ya kuwa na matatizo na ruhusa ya kisheria, kama vile mmoja wa watoto kuwa na matatizo kama vile ya ugonjwa au deni n.k. ambayo watoto wengine hawanayo au kumpa zawadi kwa kuhifadhi Qur'ani kwa mfano, au hawezi kufanya kazi, au kuwa ana familia kubwa kuliko wengine au mwanafunzi mwenye kutumia wakati wake wote kwenye elimu, na mfano wa hayo.

Kwa hiyo ni wajibu kwa mzazi kunuia ndani ya nafsi yake wakati anapokuwa anatoa chochote kumpa mmoja wa watoto wake kwa sababu ya kisheria

**kwamba, lau kama mtoto mwingine atakuwa na matatizo kama hayo aliyokuwa nayo huyo aliyempa, basi atampa zawadi kama anavyompa huyu wa kwanza.**
**Na dalili kwa ujumla ni kauli ya Mwenyezi Mungu isemayo:**

**... ﴿اعدلوا هو أقرب للتقوى واتقوا الله﴾...**

**"Fanyeni uadilifu; huko ndiko kunakomkurubisha mtu na ucha mungu, na mcheni Mwengezi Mungu." Al Maidah: 8.**

**Ama dalili khasa ni ile iliyokuja kutoka kwa An-nuuman bin Bashir Mwenyezi Mungu awe radhi nae kuwa baba yake alikwenda kwa Mtume rehema na amani ziwe juu yake na kumuambia;**

**عن النعمان بن بشير رضي الله عنهما أن أباه أتى بـه إلى رسول الله صلى الله عليه وسلم فقال: «إني نحلـت ابني هذا غلاماً، فقال رسول الله صلى الله عليه وسلم: «أكل ولدك نحلته مثله؟» فقال: لا، فقـال رسـول الله صلى الله عليه وسلم فأرجعه، وفي رواية فقال رسـول الله صلى الله عليه وسلم: فاتقـوا الله واعدلـوا بـين**

أولادكم » قال: فرجع فرد عطيته، وفي رواية: « فلا تشهدني إذن فإني لا أشهد على جور"

**"Mimi nimempa huyu mwanangu zawadi ya mtumwa, akasema Mtume ﷺ: "Je na watoto wako wote umewapa zawadi kama hii?" Akajibu: la. Akasema Mtume rehema na amani ziwe juu yake: basi mrudishe. Na kwenye mapokezi mengine akasema Mtume rehema na amani ziwe juu yake: "Muogopeni Mwenyezi Mungu na fanyeni uadilifu kati ya watoto wenu." Fat'hul Baariy. Akasema, akarejea kisha akarudisha zawadi yake. Fat-Hul Baariy 5/211.**

**Na kwenye mapokezi mengine, akasema Mtume: "kwa hiyo basi usinishuhudishe mimi, kwa sababu mimi sishuhudii udhalimu." Sahihi Muslim 3/1243.**

**Na mtoto wa kiume hupewa mafungu ya wanawake wawili kama kwenye mirathi na hii ni kauli ya Imam Ahmad. ( Rejea Masailil Imam Ahmad Liabii Daud uk. 204).**

**Leo hii ukiangalia kwenye hali ya baadhi ya familia utaona baadhi ya wazazi**

**wasiomuogopa Mwenyezi Mungu jinsi wanavyofanya ubaguzi wa wazi wazi kwa watoto wao, na kuwapenda baadhi na kuwapa zawadi kemkem na kuwabagua wengine na kuwanyima zawadi. Hali hii husababisha watoto wa familia moja kuchukiana wao kwa wao na hatimae kupandikiza chuki, husuda na bughudha kubwa na kukosekana mapenzi na huruma kati yao. Utaona mzazi akimpa mmoja wa watoto wake zawadi eti kwa sababu amefanana na baba zake wadogo, (ma Ami zake) au utaona akiwapa watoto wa mmoja wa wake zake vitu tofauti na vile anavyotoa kuwapa watoto wa mke mwingine. Wakati mwingine utaona akiwaingiza watoto wa mmoja wa wake zake kwenye shule khasa tofauti na wengine. Hii husababisha mtoto kuja kumuasi mzazi wake baadae, kwa sababu yule mwenye kunyimwa mara nyingi hutokea kutomfanyia wema baba yake hapo baadae. Na Mtume rehema na amani ziwe juu yake amesema kwa yule**

**mwenye kufanya ubaguzi kati ya watoto wake kuwa:**

**" أليس يسرك أن يكونوا إليك في البر سواء"**

**"Je haikufurahishi itakapokuwa wote wakikufanyia wema kwa sawa sawa?" Imam Ahmad 4/269 - Sahihi Muslim. Hadithi No. 1623.**

## KUWAOMBA WATU BILA YA KUWA NA MATATIZO.

**Imepokewa kutoka kwa Sahli bin Handhalat Mwenyezi Mungu awe radhi nae akisema, amesema Mtume rehema na amani ziwe juu yake kwamba:**

**" من سأل الناس وعنده ما يغنيه فإنما يستكثر من جمر جهنم، قالوا وما الغنى الذي لا تنبغي معه المسألة؟ قال قدر ما يغديه ويعشيه"**

**"Mwenye kuomba na hali ya kuwa nae ana kitu cha kumtosheleza bila shaka mtu huyo atakuwa anajiongezea mkaa wa moto wa jahanam." Wakasema (maswahaba) kiasi gani cha utajiri ambacho hakifai kwa mtu kuomba? Akasema Mtume: (awe na utajiri wa) "Kiasi cha kumtosheleza kula yake ya mchana na usiku." Abu Daud 2/281. Sahihil Jaamiy 6280.**

**Na imepokewa kutoka kwa Ibin Masoud Mwenyezi Mungu awe radhi nae, amesema Mtume rehema na amani ziwe juu yake:**

" من سأل وله ما يغنيه جاءت يوم القيامة خوشا أو كدوشا في وجهه"

**"Mwenye kuomba na hali ya kuwa nae ana kitu cha kumtosheleza atakuja siku ya kiama hali ya kuwa amechanjwa chanjwa usoni." Imamu Ahmad. 1/388. Sahihi Jaamiy 6255.**

**Baadhi ya omba omba (wenye kuomba) utawaona wakisimama misikitini mbele ya waja wa Mwenyezi Mungu na kuwakatisha tasbihi zao kwa maombi yao, na baadhi yao hutumia uongo na uzushi wa visa vya aina mbali mbali vya uongo. Na omba omba (wenye kuomba) wengine huwasambaza watoto wao kwenye misikiti mbali mbali wakisha kukusanya kwenye misikiti hiyo huhamia kwenye misikiti mingine. Na hali ya kuwa wao wako kwenye hali ya utajiri na hakuna anaejua hali ya utajiri wao isipokuwa Mwenyezi Mungu. Na wanapokufa ndipo unapodhihirika utajiri wao kutokana na mali wanazoziacha.**

**Na wengine huwa na matatizo ya kweli lakini yule asiyewajua hali zao huwadhania kuwa ni matajiri wakubwa kwa sababu ya kujizuia kwao na kuomba. Utawafahamu kuwa ni wahitaji kwa alama zao zinazoonyesha ufakiri lakini hawaombi watu. Na wala hakuna anaewajua na kuwapa sadaka.**

## MWENYE KUKOPA KISHA AKAKATAA KULIPA DENI.

**Haki za waja mbele ya Mwenyezi Mungu zina madhara makubwa. Mtu anaweza akajikwamua na haki za Mwenyezi Mungu kwa kuleta toba, lakini haki za waja hazina budi kulipwa kabla ya kuja ile siku ambayo mtu hatokuwa tena na uwezo wa kulipa deni la mtu kwa dinari au dirham au shilingi, lakini atalilipa kwa memа au maovu yake. Na Mwenyezi Mungu anasema:**

﴿ إن الله يأمركم أن تؤدوا الأمانات إلى أهلها ﴾...

**"Hakika Mwenyezi Mungu anakuamrisheni kuzirudisha amana kwa wenyewe." Annisaa : 58.**

**Na miongoni mwa mambo yalioenea kwenye jamii yetu hivi sasa ni kulichukulia kwa upole suala la kukopa, baadhi ya watu huamua kukopa bila ya kuwa na matatizo makubwa isipokuwa tu huamua kukopa**

**kwa ajili ya kupenda starehe za kidunia na kushindana na watu wengine kwenye mapambo ya majumbani na mfano wa starehe kama hizi za kilimwengu ambazo ni zenye kupita kwa haraka.**

**Na mara nyingi huingia kwenye matatizo ya kunadisha mali zao ili kufidia madeni, ambapo mara nyingi huwa na shub-ha au uharamu ndani yake.**

**Kufanya dharau na madeni ya watu mara nyingi humuongoza mtu kwenye kusitasita kulipa madeni haya, na hatimae kupelekea kupotea mali za watu au kuharibika. Amesema Mtume akihadharisha mwisho mbaya wa kitendo hiki kuwa:**

**"من أخذ أموال الناس يريد أداءها أدى الله عنه، ومن أخذ يريد إتلافها أتلفه الله"**

**"Mwenye kukopa (kuchukua) mali za watu (kwa lengo la) kutaka kuzilipa (baada ya kumaliza haja yake) Mwenyezi Mungu humlipia (humsaidia kuzilipa) na mwenye kukopa (kuchukua) mali za watu kwa ajili ya kutaka kuziangamiza Mwenyezi Mungu**

humuangamiza yeye" Bukhariy Fat-hul Baariy 5/54.

Na watu wengi huyachukua masuala ya deni kijuu juu na kuyadharau kwa kudhani kwamba ni masuala mepesi hali ya kuwa masuala haya mbele ya Mwenyezi Mungu ni masuala mazito. Bali hata yule shahidi (aliyekufa kwenye njia ya Mwenyezi Mungu) pamoja na kuwa na daraja kubwa, cheo kikubwa na malipo makubwa mbele ya Mwenyezi Mungu hatosalimika kama atakuwa na mabaki ya deni. Na dalili ya hayo ni kauli ya Mtume isemayo:

" سبحان الله ماذا أنزل الله من التشديد في الدين والذي نفسي بيده لو أن رجلا قتل في سبيل الله، ثم أحيي ثم قتل، ثم أحيي ثم قتل وعليه دين ما دخل الجنة حتى يقضى عنه دينه"

"Ametakasika Mwenyezi Mungu! Kitu gani hiki kigumu alichokiteremsha Mwenyezi Mungu kwenye dini! Naapa kwa yule ambaye nafsi yangu imo mikononi mwake, lau kama mtu atauawa kwenye njia ya Mwenyezi Mungu, kisha akahuishwa kisha

**akauawa tena, kisha akahuishwa kisha akauawa tena nae akawa ana deni (la mtu), basi asingeingia peponi mtu yule mpaka alipiwe deni lake." Annasaai 7/314.**

**Je baada ya maonyo makali kama haya basi hawazingatii watu hawa wenye kudharau madeni na kuyachukulia kwa wepesi na hali ya kuwa mbele ya Mwenyezi Mungu ni masuala mazito?**

## KULA HARAMU.

Asiyemuogopa Mwenyezi Mungu huwa hajali wapi alikochuma mali yake, na ameitoa kwenye kitu gani au njia gani, isipokuwa hima yake kubwa huwa ni kuongeza pato lake japo kama litakuwa kwa njia ya haramu. Iwe ni kwa njia ya wizi, rushwa kupora au kughushi au kufanya biashara ya haramu au riba au mali ya yatima au malipo ya kazi ya haramu, kama vile kupiga bao, zinaa, kuiba au kuifanyia uadui nyumba ya mali ya waislamu (bait-ul maal), au mali za umma au kuchukua mali za watu wengine kwa kuomba omba, au kuomba bila ya kuwa na matatizo makubwa. Na mfano wa haya; kisha hula kwa kutumia mali hizi za haramu na kuvaa na kupanda vipando vilivyotokana na mali hizi au kujenga au kuajiri, au kupamba nyumba yake kwa

mali hizi na kula haramu. Na mtume rehema na amani ziwe juu yake anasema:

" كل لحم نبت من سحت فالنار أولى به"

"Kila kipande cha nyama kilichomea kutoka kwenye haramu basi moto ni bora kwake." Tabraaniy 19/136; Sahihil Jaamiy 4495.

Na atakuja kuulizwa siku ya kiama kuhusu mali yake wapi alikoichuma au aliitoa kwenye njia zipi, na hapo ndipo kutakapokuwa na maangamizi na khasara na majuto. Basi yule aliyesaliwa na mabaki ya mali ya haramu na afanye haraka haraka kuepukana nayo sasa hivi. Ikiwa ni mali iliyokuwa haki ya binaadamu mwenzie basi afanye haraka kuirejesha kwa mwenyewe pamoja na kuomba msamaha kabla haijamfikia siku ambayo hatoweza kulipa kwa dinari au dirham au shilingi isipokuwa kwa mema au maovu.

## KUNYWA POMBE JAPO KAMA TONE MOJA.

**Mwenyezi Mungu amesema:**

**..﴿ إنما الخمر والميسر والأنصاب والأزلام رجس من عمل الشيطان فاجتنبوه لعلكم تفلحون﴾**

**"Enyi mlioamini! Bila shaka ulevi na kamari, na kuabudiwa (na kuombwa) asiye kuwa Mwenyezi Mungu na kutazamia kwa mishale ya kupiga ramli (na kwa vinginevyo) yote haya ni uchafu (ni) katika kazi ya shetani, basi jiepusheni navyo ili mpate kufaulu." Al Maidah : 90.**

**Na amri ya kujiepusha ni dalili yenye nguvu zaidi kuliko kuharamisha, na Mwenyezi Mungu amefananisha pombe na "answabu" ambayo ni Miungu ya makafiri na masanamu yao, kwa hiyo hakuna hoja tena kwa yule mwenye kusema kuwa Mwenyezi Mungu hakusema pombe ni haramu isipokuwa amesema jiepusheni nayo!!**

Na yamekuja maonyo makali kutoka kwenye hadithi sahihi ya Mtume kwa yule mwenye kunywa pombe. Imepokewa kutoka kwa Jaabir kwenye hadithi marfuu kwamba;

" إن على الله عز وجل عهدا لمن يشرب المسكر أن يسقيه من طينة الخبال» قالوا: يا رسول الله وما طينة الخبال؟ قال: «عرق أهل النار أو عصارة أهل النار"

"Hakika mwenyezi Mungu mtukufu ana ahadi na wale wenye kunywa pombe kwamba atawanywesha "tiinatilkhabaal" wakasema maswahaba 'Ewe Mtume wa Mwenyezi Mungu ni nini hii "tiinatilkhabaal?' Akasema Mtume: "Ni majasho ya watu wa motoni au maji ya watu wa motoni." Muslim 3/587.

Na imepokewa kutoka kwa Ibin Abbas Mwenyezi Mungu awe radhi nae yeye na baba yake kwenye hadithi marfuu;

" من مات وهو مدمن خمر لقي الله وهو كعابد وثن"

"Mwenye kufa hali ya kuwa mlevi mzoefu atakutana na Mwenyezi Mungu hali ya kuwa ni kama mtu aliyekuwa anaabudu

**masanamu." Tabraniy 12/45. Sahihil Jaamiy No. 6525.**

**Na kwenye zama zetu za leo kuna pombe na aina mbali mbali za vileo zikiwa zimetapakaa kila sehemu na zikiwa kwenye sampuli mbali mbali na kupewa majina ya aina tofauti tofauti, kama vile beer, alcohol, vodka, champagne, wiski, konyagi, gongo, chang'aa, mbege , wine n.k na kujitokeza kwenye umma huu kundi la watu aliowaelezea Mtume kwenye hadithi tukufu:**

" ليشربن ناس من أمتي الخمر يسمونها بغير اسمها"

**"Miongoni mwa watu wa umma wangu watakunywa pombe na kuiita majina yasiokuwa yake." Imam Ahmad 5/342.**

**Utawaona watu wakiita vinywaji vya kiroho, vinywaji vikali, vinywaji vya kukonga roho badala ya pombe hii ni kwa ajili tu ya kutaka kufanya hadaa na kuharibu maana yake.**

﴿ يخادعون الله والذين آمنوا وما يخدعون إلا أنفسهم وما يشعرون ﴾

**"Wanatafuta kumdanganya Mwenyezi Mungu na wale walioamini, lakini hawadanganyi ila nafsi zao, nao hawatambui." Al Baqara : 9.**

**Na sheria ya kiislamu imekuja na kanuni tukufu kabisa ambayo imekata kabisa mizizi yote ya fitina na vitimbi vya wale wenye kucheza na sheria, pale aliposema Mtume:**

" كل مسكر خمر وكل مسكر حرام"

**"Kila chenye kulevya ni pombe na kila pombe ni haramu." Muslim 3/1587.**

**Kwa hiyo basi kila chenye kuichanganya akili na kuilevya huwa ni haramu kutumia, iwe kidogo au kwa wingi kama ilivyokuja kwenye hadithi;**

" فكل ما خالط العقل وأسكره فهو حرام قليله وكثيره"

**"Kila chenye kuichanganya akili na kuilevya ni haramu (kunywa) kidogo au kwa wingi." Abou Daud No. 3681, na kwenye Sahihi Abou Daud 3128.**

Kwa hiyo ni lazima ieleweke kuwa pamoja na pombe kuwa na majina mengi mengi tofauti, lakini kinachokusudiwa ni kitu kimoja na hukumu yake iko wazi iwe gongo (chang`aa) au beer zote ni pombe.

Na mwisho, haya hapa tena ni mawaidha kutoka kwa Mtume rehema na amani ziwe juu yake kwa wale wenye kunywa pombe. Amesema Mtume rehema na amani ziwe juu yake kuwa:

" من شرب الخمر وسكر لم تقبل له صلاة أربعين صباحا، وإن مات دخل النار، فإن تاب تاب الله عليه، وإن عاد فشرب فسكر لم تقبل له صلاة أربعين صباحا، فإن مات دخل النار، فإن تاب تاب الله عليه، ، وإن عاد فشرب فسكر لم تقبل له صلاة أربعين صباحا، فإن مات دخل النار، فإن تاب تاب الله عليه، وإن عاد كان حقا على الله أن يسقيه من ردغة الخبال يوم القيامة. قالوا: يا رسول الله وما ردغة الخبال؟ قال: عصارة أهل النار"

"Mwenye kunywa pombe na kulewa hatokubaliwa sala yake kwa muda wa siku arobaini na akifa kwenye siku hizo ataingia

motoni. Ikiwa atatubu, basi Mwenyezi Mungu atamkubalia toba yake; ikiwa atarejea tena na kunywa na kulewa hatokubaliwa sala yake kwa muda wa siku arobaini, na ikiwa atakufa ataingia motoni, na ikiwa atatubu basi Mwenyezi Mungu atamkubalia toba yake. Na ikiwa atarejea tena na kunywa na kulewa hatokubaliwa sala yake kwa muda wa siku arobaini na akifa ataingia motoni, na akitubia Mwenyezi Mungu humkubalia toba yake, na ikiwa atarejea tena basi itakuwa ni haki kwa Mwenyezi Mungu kumnywesha radgatul khabaal siku ya kiama, wakasema (maswahaba) Ni nini hii "radghatul khabaal" Ewe Mtume wa Mwenyezi Mungu? Akasema ni maji yanayowatoka watu wa motoni." Ibin Maajah No. 3377 na katika Sahihil Jaamiy 6313.

Ikiwa hii ni hali halisi ya wale wenye kutumia pombe, basi fikiria vipi itakuwa hali ya wale wenye kutumia ulevi ambao una madhara makubwa zaidi na kudumu

**kwenye hali hiyo Kama wale wanaotumia madawa ya kulevya na Mwenyezi Mungu atuepushe nayo.**

## KUTUMIA VYOMBO VYA FEDHA NA DHAHABU KWA KULIA NA KUNYWA.

Hutokuta sehemu yoyote ya kuuzia vyombo na vifaa vya nyumbani leo hii ila utakuta mara nyingi kuna vyombo vya dhahabu na fedha, au vikiwa vimepakwa au kuchovyekwa kwenye maji ya dhahabu na fedha. Na vile vile kwenye nyumba za matajiri na mahoteli mbali mbali. Si hivyo tu bali aina ya vyombo hivi imekuwa leo hii ndio miongoni mwa zawadi mashuhuri wanazopeana watu kwenye sherehe za aina mbali mbali.

Baadhi ya watu huenda ikawa wasiweke vyombo hivi majumbani mwao, lakini huvitumia kwenye majumba ya watu wengine na kwenye karamu zao za harusi. Mambo haya yote ni katika mambo yaliyoharamishwa katika sheria ya kiislamu, na Mtume ameonya vikali kuhusu kutumia vyombo hivi. Imepokewa kutoka

kwa Umm Salama kutoka kwenye hadithi marfuu:

" إن الذي يأكل أو يشرب في آنية الفضة والذهب إنما يجرجر في بطنه نار جهنم"

"Hakika yule anaekula au kunywa kwenye vyombo vya fedha au dhahabu bila shaka atakuwa anajivutia moto wa Jahanam kwenye tumbo lake." 3/1634.

Na hukumu hii inahusu vifaa na vyombo vyote vya chakula kama vile sahani za chakula, vijiko, uma, visu na vyombo vya kuwakaribishia wageni, na sahani za keki zinazotumika kwenye harusi na kadhalika.

Na baadhi ya watu husema sisi hatuvitumii vyombo hivi kwa chakula, lakini tunaweka kwenye rafu za kioo kwa ajili ya mapambo tu. Hili vile vile halifai kwa kule kuchelea labda unaweza kutumia baada ya kushawishiwa na shetani kwa sababu ni bora kuzuia kuliko kutibu.

# KUSHUHUDIA UONGO.

**Mwenyezi Mungu anasema:**

**...﴿ فاجتنبوا الرجس من الأوثان واجتنبوا قول الزور حنفآء لله غير مشركين به ﴾...**

**"Basi jiepusheni na uchafu wa masanamu na jiepusheni na usemi wa uongo, mkhalisike kwa Mwenyezi Mungu bila kumshirikisha." Suratil Hajj 30-31.**

**Na imepokewa kutoka kwa Abdul Rahman bin Bakra Mwenyezi Mungu awe radhi nae yeye na baba yake , nae akipokea kutoka kwa baba yake akisema:**

**'(Siku moja) tulikuwa mbele ya Mtume rehema na amani ziwe juu yake akasema:**

**"ألا أنبئكم بأكبر الكبائر ((ثلاثا)): الإشراك بالله وعقوق الوالدين -وجلس وكان متكئا- فقال: ألا وقول الزور قال فمازال يكررها حتى قلنا: ليته سكت"**

**"Je nikupeni khabari ya madhambi makubwa? Je nikupeni khabari ya madhambi makubwa? Je nikupeni khabari ya madhambi makubwa?"(akasema)**

**"kumshirikisha Mwenyezi Mungu na kuwaasi wazee wawili," alikuwa ameegemea akakaa sawa kisha akasema "Juweni na kusema uongo." Akasema (baba yake Abdul Rahman bin Bakrat) Ikawa anarejea rejea kauli hii (na kusema uongo) mara nyingi mpaka tukasema; 'laiti angenyamaza.' Bukhari Fat'hul Baariy 5/261.**

**Na huku kuirejelea mara nyingi kauli ya kusema uongo ni maonyo na mazingatio kutoka kwa Mtume kutokana na kuchukuliwa kwa wepesi suala hili la kuapa na kushuhudia uongo na kudharauliwa na watu wengi na hivyo kuongezeka madai ya uongo kutokana na husuda na uadui, hatimae kuleta ufisadi mkubwa kwenye jamii. Haki ngapi zimepotea kutokana na ushahidi wa uongo, watu wangapi waliowadhulumu watu wema kutokana na uongo au kupata mambo wasiostahiki kwa sababu ya kutumia uongo au kupewa nasaba zisizokuwa zao kutokana na uongo?**

**Na miongoni mwa dharau inayofanywa na watu kwenye suala hili, ni haya mambo yanayofanywa na baadhi ya watu mahakamani kwa kumwambia mtu; "twende ukanitolee ushahidi nami nitakutolea ushahidi!" Watu hawa huwa wamekutana tu mahakamani au njiani na wala wakikuwa hawajuani, kabla ya hapo na hivyo kuthubutu kutoa ushahidi wa uongo kwenye jambo ambalo huhitaji ujuzi na ukweli wa hali yenyewe. Kama vile kumtolea ushahidi juu ya haki ya kumiliki ardhi au nyumba au kusifia tabia njema. Huu ni uongo na uzushi kwa sababu ushahidi unatakiwa uwe kama ulivyopokewa kwenye kitabu cha Mwenyezi Mungu;**

﴿ وما شهدنآ إلا بما علمنا ﴾...

**"Na sisi hatukutoa shahada ile isipokuwa kwa yale tuliyoyajua." Yusuf : 81.**

## KUSIKILIZA MUZIKI.

**Ibin Masoud alikuwa akiapa kwa Mwenyezi Mungu kuwa muradi wa kauli ya Mwenyezi Mungu isemayo:**

﴿ وَمِنَ النَّاسِ مَن يَشْتَرِي لَهْوَ الْحَدِيثِ لِيُضِلَّ عَن سَبِيلِ اللَّهِ﴾...

**"Na katika watu wako wanaokhitari maneno ya upuuzi ili wawapoteze watu na njia ya Mwenyezi Mungu pasipo wao kujua lolote." Luqman : 6 ni nyimbo, angalia tafsiri ya Ibin Kathiir 6/333.**

**Imepokewa kutoka kwa Abii Aamir na Abu Malik Al Ash-aariy Mwenyezi Mungu awe radhi nao wakipokea kutoka kwa Mtume kuwa amesema:**

" ليكونن من أمتي أقوام يستحلون الحر والحرير والخمر والمعازف..."

**"Watakuja watu kwenye umati wangu watakaokuwa wakihalalisha zinaa na hariri**

**(kwa wanaume) na pombe na muziki." Bukhari Fat hul Baariy 10/51.**
**Na imepokewa kutoka kwa Anas Mwenyezi Mungu awe radhi nae kwenye hadithi marfuu:**

" ليكونن فى الامة خسف و قذف ومسخ وذلك اذا شربوا الخمر و اتخذوا القينات و ضربوا بالمعازف"

**"Kutakuja kutokea kwenye umma huu, kudidimizwa, na kutupwa kutoka juu hadi chini na kugeuzwa sura ,na hiyo ni pindi (watu wa umma huu) watakapokunywa pombe na kuwachukua waimbaji wa kike, na watakapopiga muziki." Angalia Silsilati Sahiihat No. 2203; Tirmidhiy No. 2212.**

**Na Mtume amekataza kupiga ngoma, na akaisifu zumari na zeze kuwa ni sauti ya mpumbavu alie muovu. Na wanazuoni waliopita kama Imam Ahmad Mwenyezi Mungu awe radhi nae wameweka wazi kuhusu uharamu wa ala za pumbao na muziki kama vile udi, gambusi, kinubi, filimbi, zumari na toazi. Bila shaka ala za Muziki wa kileo kwa jumla zinaingia**

**kwenye hadithi ya Mtume rehema na amani ziwe juu yake ya kukataza muziki. Na ala hizo kama vile violin, fiddle, vinanda, piano, gitaa na zana nyingine, bali ulevi na furaha isiyo na upeo na taathiri inayopatikana kwenye ala za muziki wa kileo ni kubwa zaidi kuliko ala za muziki wa kale ambazo zimeharamishwa Kwenye baadhi ya hadithi si hayo tu bali ulevi wa muziki na urushaji wake wa akili ni mkubwa zaidi kuliko hata ulevi wa pombe. Kama walivyotaja baadhi ya wanazuoni kama Ibin Al Qayyim na wengineo. Bila shaka madhambi huongezeka maradufu na uharamu kuwa mkubwa pindi muziki unapoambatana na nyimbo na sauti tamu kama vile sauti za waimbaji wa kike. Na msiba huwa mkubwa zaidi inapokuwa beti za mashairi ya nyimbo hizo zinapokuwa zinazungumzia mambo yenye kuhusu mapenzi, kusifia ufuska au ufisadi kama vile mashairi ya mipasho au kusifia maungo ya siri ya mwanamke, na kwa sababu hiyo basi ndio maana**

**wanazuoni wakasema kuwa nyimbo ni posta ya zinaa, na huotesha unaafiki kwenye moyo. Na kwa ujumla imekuwa masuala ya nyimbo na muziki ni katika masuala yenye kuleta fitina kubwa kwenye zama zetu za leo.**

**Na miongoni mwa mambo yaliyoongeza balaa kwenye zama hizi ni kuingizwa muziki kwenye vitu vingi kama vile saa, kengele, michezo ya watoto, "kompyuta" na baadhi ya simu, kiasi kwamba imekuwa kujiepusha na muziki ni suala linalohitaji azma kubwa na Mwenyezi Mungu ndie wa kutakiwa msaada.**

## KUSENGENYA.

**Yamekuwa mazungumzo mengi siku hizi kwenye vikao ni kuwasengenya waislamu na kuramba heshima zao, na hali ya kuwa hili ni jambo alilolikataza Mwenyezi Mungu na kuwakimbiza waja wake, na akalitolea mfano wa sura mbaya na yenye kuchukiza kabisa ambapo nafsi ya mtu huona kinyaa pindi anapotajiwa. Akasema Mwenyezi Mungu:**

...﴿ ولا يغتب بعضكم بعضا أيحب أحدكم أن يأكل لحم أخيه ميتا فكرهتموه﴾...

**"Wala baadhi yenu wasiwasengenye wengine, Je mmoja wenu anapenda kula nyama ya nduguye aliekufa? La hampendi, (basi na haya msiyapende)." Al Hujuraat : 12.**

**Na Mtume rehema na amani ziwe juu yake ameweka wazi maana yake kwa kusema:**

" أتدرون ما الغيبة؟ قالوا: الله ورسوله أعلم. قال: ذكرك أخاك بما يكره قيل: أفرأيت إن كان في أخي ما أقول؟ قال: إن كان فيه ما تقول فقد اغتبته وإن لم يكن فيه فقد بهته."

**"Je mnajua nini maana ya kusengenya? Wakasema Mwenyezi Mungu na Mtume wake ndio wenye kujua zaidi akasema ni kumtaja ndugu yako kwa jambo analolichukia. Ikasemwa, unaonaje kama ndugu yangu atakuwa nalo jambo hilo ninalolisema. Akasema kama atakuwa nalo jambo hilo unalolisema utakuwa umemsengenya na kama atakuwa hana jambo hilo unalolisema utakuwa umemzulia uongo." Muslim 4/2001.**

**Usengenyi ni kule kumtaja ndugu yako muislamu kwa mambo anayoyachukia sawa iwe mambo hayo yapo kwenye mwili wake au kwenye dini yake au dunia yake au nafsi yake au tabia zake au umbile lake, na usengenyi una sura nyingi tofauti, kama vile kutaja aibu zake, au kuhadithia kwa kumuiga kwa njia ya dharau.**

**Na watu wengi hulichukulia suala la usengenyi kwa juu juu pamoja na kuwa maovu yake ni makubwa mbele ya Mwenyezi Mungu na ushahidi wa hayo ni kauli ya Mtume rehema na amani ziwe juu yake isemayo:**

**" الربا اثنان وسبعون باباً أدناها مثل إتيان الرجل أمه وإن أربا الربا استطالة الرجل في عرض أخيه".**

**"Riba ni milango sabini na mbili wa chini kuliko yote ni kama vile mtu kumuingilia mama yake mzazi na riba kubwa zaidi ni mtu kurefusha ulimi wake kwa kuishambulia heshima ya ndugu yake." Silsilati Ssahiihat No. 1871.**

**Kwa hiyo ni wajibu kwa mwenye kuhudhuria kikao kuukataza uovu huu na kumlinda ndugu yake mwenye kusengenywa na Mtume amelipendezesha suala hili kwa kusema:**

**" من رد عن عرض أخيه رد الله عن وجهه النار يوم القيامة"**

**"Mwenye kuihifadhi heshima ya ndugu yake Mwenyezi Mungu atauhifadhi**

**uso wake na moto siku ya kiama." Ahmad 6/450 ; Sahihil Jaamiy no. 6238.**

## USAKUBIMBI - UDUKIZI.

Kupeleka maneno ya watu huku na huku kwa lengo la kutaka kuwachonganisha na kuwafanyia ufisadi kati yao ni miongoni mwa sababu kubwa zinazopelekea kukata mafungamano na kuwasha moto wa chuki na uadui kati ya watu. Na Mwenyezi Mungu amekiumbua kitendo hiki kwa kusema:

﴿ وَلَا تُطِعْ كُلَّ حَلَّافٍ مَّهِينٍ ۞ هَمَّازٍ مَّشَّآءٍ بِنَمِيمٍ ﴾

"Wala usimtii kila muapaji sana aliye dhalili, msengenyaji (msemaji watu) aendae akitia fitina." Al Qalam : 10-11.

Imepokewa kutoka kwa Hudhaifa kutoka kwenye hadithi marfuu:

« لا يدخل الجنة قتات»

"Hatoingia peponi sakubimbi (mchonganishi)." Bukhari 10/472 Fat hul Baariy.

**Na imepokewa kutoka kwa Ibin Abbaas akisema ;**

**عن ابن عباس قال مر النبي صلى الله عليه وسلم بحائط من حيطان المدينة فسمع صوت انسانين يعذبان في قبورهما فقال النبي صلى الله عليه وسلم: " يعذبان، وما يعذبان في كبير - ثم قال- بلى [ وفي رواية وإنه لكبير] كان أحدهما لا يستتر من بوله وكان الآخر يمشي بالنميمة"**

**'(Siku moja) Mtume alikuwa akipita kwenye bustani moja miongoni mwa bustani za madina akasikia sauti za watu wawili wakiadhibiwa kwenye makaburi yao akasema Mtume rehema na amani ziwe juu yake:**

**"Watu hawa wanaadhibiwa na hawaadhibiwi kwa kosa kubwa." Kisha akasema 'ndio'. Na kwenye mapokezi mengine akasema hakika ni kosa kubwa ; alikuwa mmoja wao hajizuii na chachizo za mkojo wake, na mwingine alikuwa akienda (huku na huku) kwa usakubimbi (uchonganishi)." Bukhari Fat'hul Baaariy 1/317.**

**Na katika sura mbaya kabisa za usakubimbi ni kumchonganisha mtu na mkewe au mke na mumewe, nayo ni kujitahidi kupekeka maneno huku na huku kwa kutaka kuharibu uhusiano uliopo kati yao. Vile vile kitendo cha baadhi ya wafanyakazi maofisini ya kuchukua maneno ya wengine na kuyapeleka kwa meneja au mkurugenzi kwa namna ya uchonganishi ili kuwaletea madhara wafanyakazi wengine. Haya yote ni katika mambo ya haramu kubwa ambayo ni wajibu kabisa kwa kila Muislamu kujiepusha nayo na kujiweka nayo mbali kabisa.**

## KUINGIA KWENYE NYUMBA ZA WATU BILA RUHUSA.

**Mwenyezi Mungu anasema:**
﴿ يَاأَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَدْخُلُوا بُيُوتاً غَيْرَ بُيُوتِكُمْ حَتَّى تَسْتَأْنِسُوا وَتُسَلِّمُوا عَلَى أَهْلِهَا ﴾....

**"Enyi mlioamini! Msiingie nyumba ambazo si nyumba zenu mpaka muombe ruhusa (mpige hodi) na muwatolee salamu waliomo humo." An Nuur : 27.**

**Na akasema Mtume kwa kuweka wazi suala hili kuwa; ila iliyopelekea kuwekwa sheria ya kuomba idhini ni kwa sababu ya kuchelea mtu kuchungulia aibu za wenye nyumba ikiwa kama ataingia kwenye nyumba za watu bila ya kuomba idhini."**

**Akasema Mtume:**

" إنما جعل الإستئذان من أجل البصر "

**"Kuomba idhini kumewekwa kwa ajili ya macho." Bukhariy Fat'hul Baariy 11/24.**

**Na leo hii pamoja na kukaribiana majengo na kugusana magorofa na kukabiliana madirisha na milango , imekuwa uwezekano wa kufichuka siri za majirani wao kwa wao ni mkubwa, na wengi wao huwa hawainamishi macho yao chini.Bali watu wengi wenye kukaa nyumba za juu kwa kupitia kwenye madirisha na mapaa ya nyumba zao huchungulia kwa kusudi nyumba za chini zilizopakana na nyumba zao. Hii ni khiana na kukiuka heshima ya jirani na ni njia mojawapo yenye kupelekea kwenye mambo ya haramu, na pia kitendo hiki husababisha maafa na fitina kubwa baina ya majirani. Na inatosha dalili ya kuonyesha hatari na uovu mkubwa wa jambo hili pale tunapokuta kuwa sheria ya kiislamu imeruhusu kupofua jicho la yule mwenye kufanya ujasusi kwa kuchunguza au kuchungulia mambo yasiyomhusu.**

Amesema Mtume:

قال رسول الله صلى الله عليه وسلم: "من اطلع في بيت قوم بغير إذنهم فقد حل لهم أن يفقوا عينه".

**“Mwenye kuchungulia kwenye nyumba ya watu bila ya idhini yao ni halali kwao kulipofua jicho lake.” Muslim 3/1699.**
**Na kwenye mapokezi mengine:**

وفي رواية:" ففقؤوا عينه فلا دية له ولا قصاص."

**“Pofueni jicho lake na wala hana dia wala kisasi.[1]” Ahmad 2/385 Sahihil Jaamiy No. 6022.**

---

[1] Yaani hastahiki mtu huyu kupewa dia wala kulipiza kisasi.

## KUNONG'ONA WATU WAWILI MBELE YA MTU WA TATU.

**Haya ni katika maafa ya vikao na ni miongoni mwa hatua anazotumia shetani katika kuwatenganisha waislamu na kupandikiza mbegu ya chuki kwenye vifua vyao. Na katika kuweka wazi hukumu na ila ya kitendo hiki, amesema Mtume:**

**" إذا كنتم ثلاثة فلا يتناجى رجلان دون الآخر حتى تختلطوا بالناس أجل أن ذلك يخزنه".**

**"Mnapokuwa watatu, basi wasinong'one watu wawili na kumuacha mwengine mpaka mtakapochanganyika na watu wengi kwa sababu kitendo kile kitamhuzunisha (yule wa tatu)." Bukhariy (Angalia Fat'hul Baariy 11/83).**

**Na inaingia kwenye hukumu ya kitendo hiki pia kunong`ona watu watatu na kumuacha mtu wa nne au kuzungumza watu wawili kwa lugha asiyoifahamu mtu**

**wa tatu. Bila shaka kunong'ona ndani yake kuna aina ya kumdharau mtu wa tatu au kumfanya afikiri kwamba hawa watu wawili wana njama za shari dhidi yake.**

## KUREFUSHA NGUO.

**Isbaali - ni katika mambo wanayodhania watu wengi kuwa ni mepesi na hali ya kuwa madhambi yake ni makubwa mbele ya Mwenyezi Mungu. Na Isbaali maana yake ni kurefusha nguo mpaka ikaruka au kupita vifundo viwili vya miguu, na baadhi ya watu hurefusha nguo mpaka ikawa anaiburuza kwa nyuma yake , au kugusa chini.**
**Imepokewa kutoka kwa Abi Dhari Mwenyezi Mungu awe radhi nae :**
**عن أبي ذر رضي الله عنه مرفوعاً: ثلاث لا يكلمهم الله يوم القيمة ولا ينظر إليهم ولا يزكيهم ولهم عذاب أليم: المسبل [وفي رواية: إزاره] والمنان [وفي الرواية: الذي لا يعطي شيئاً إلا منه] والمنفق سلعته بالحلف الكاذب".**
**"Watu watatu Mwenyezi Mungu hatozungumza nao siku ya kiama, na wala hatowaangalia na wala hatowatakasa,**

**na watakuwa na adhabu kali iumizayo; (watu hao ni) yule mweye kurefusha (nguo yake)**
**(na kwenye mapokezi mengine mwenye kurefusha shuka yake)[1], na mwenye kusimanga, (na kwenye mapokezi mengine, na yule ambae hatoi kitu chochote isipokuwa husimbulia (husimanga), na yule mwenye kutoa bidhaa yake kwa kiapo cha uongo." Muslim 1/102.**

**Yule mwenye kusema kuwa; "urefushaji wangu wa nguo sio wa kibri," huyu atakuwa anajaribu kuitakasa nafsi yake kwa utakaso ambao haukubaliki,kwa sababu onyo lililokuja kwa mwenye kurefusha nguo yake ni kwa jumla sawa mtu awe amekusudia kufanya kibri au hakukusudia kufanya hivyo.**

---

[1]Mpaka ikawa imevuka na kufunika vifundo viwili vya mguu.

**Lakini wote wanaingia kwenye hukumu moja, kama ilivyokuja kwenye:**

**" ما تحت الكعبين من الإزار ففي النار"**

**"nguo itakayovuka chini ya vifundo viwili vya miguu, basi vifundo hivyo vitakuwa motoni." Ahmad 6/254 Sahihil Jaamiy No.5571.**

**Na atakapoirefusha nguo yake kwa kibri hapo adhabu yake huwa ni kali na kubwa kupita kiasi kama ilivyokuja kwenye hadithi:**

**"من جر ثوبه خيلاء لم ينظر الله إليه يوم القيامة".**

**"Mwenye kuburuta nguo yake kwa kibri, Mwenyezi Mungu hatomuangalia siku ya kiama." Bukhariy 3465.**

**Hii ni kwa sababu atakua amekusanya makosa ya aina mbili ambayo yote ni haramu. Na kurefusha nguo kupita vifundo viwili ni haramu kwa kila vazi kama ilivyokuja kwenye hadithi ya Ibin Omar Mwenyezi Mungu awe radhi nae:**

عن أبن عمر رضي الله عنهما مرفوعاً" الإسبال في الإزار والقميص والعمامة، من جر منها شيئا خيلاء لم ينظر الله اليه يوم القيامة".

**"Kurefusha nguo (Isbali) kupo kwenye shuka (kikoi) kanzu na kiremba, mwenye kuburuta kitu chochote katika hizo kwa kibri basi Mwenyezi Mungu hatomuangalia siku ya kiama." Abou Daud Sahihii Jaamiy 2770.**

**Na mwanamke yeye huruhusiwa kurefusha nguo yake kupita vifundo viwili vya miguu kiasi cha shibri moja au dhiraa moja ili iweze kusitiri miguu yake kwa akiba, kwa kule kuchelea kuwa isije ikafunuka kwa sababu ya upepo na mfano wa huo. Lakini haifai kuvuka kiwango kilichowekwa kama ilivyo kwenye baadhi ya nguo za mabibi harusi ambazo hupita shubiri moja na hata kufikia wakati mwingine kubebwa na mtu kwa nyuma yake.**

## WANAUME KUJIPAMBA KWA DHAHABU KWA NAMNA YOYOTE ILE.

**Imepokewa kutoka kwa Abii Mussa Al Ash-ariy kwenye hadithi marfuu kuwa:**

**" عن أبي موسى الأشعري مرفوعا: أحل لإناث أمتي الحرير والذهب وحرم على ذكورها".**

**"Wameruhusiwa wanawake wa umati wangu (kuvaa) hariri na dhahabu na kuharamishwa kwa wanaume wake." Imam Ahmad.**

**Leo hii utakuta kwenye maduka idadi kubwa ya vitu vilivyotengenezwa kwa ajili ya wanaume kuanzia saa, miwani, vifungo, kalamu, mikufu na medali vikiwa vimetengenezwa kwa dhahabu au vikiwa vimechovwa kwenye maji ya dhahabu halisi. Na katika uovu vile vile matangazo ya zawadi yanayotangazwa kwa washindi wa mashindano mbali mbali utakuta wakisema mshindi wa kwanza atapata saa**

**ya kiume iliyotengenezwa kwa dhahabu n.k.!!**

**عن ابن عباس رضي الله عنه أن رسول الله صلى الله عليه وسلم رأى خاتما من ذهب في يد رجل فنزعه فطرحه، فقال: (( يعمد أحدكم إلى جمرة من نار فيجعلها في يده؟)) فقيل للرجل بعد ما ذهب رسول الله صلى الله عليه وسلم: خذ خاتمك وانتفع به. قال: لا والله لا آخذه أبداً وقد طرحه رسول الله صلي الله عليه و سلم.**

**Imepokewa kutoka kwa Ibin Abbas Mwenyezi Mungu awe radhi nae pamoja na baba yake kwamba, Mtume rehema na amani ziwe juu yake aliiona pete ya dhahabu kwenye mkono wa mtu mmoja akaivua ile pete kisha akaitupilia mbali, kisha akasema; (vipi) anafanya kusudi mmoja wenu (na kuthubutu) kuchukua kaa la moto na kuliweka mkononi mwake? kisha akaambiwa yule mtu baada ya kuondoka Mtume; "Chukua pete yako ufaidike nayo (utumie kwa njia nyingine) akasema 'hapana, naapa kwa Mwenyezi Mungu sintoichukua pete hiyo milele,**

**hakika Mtume wa Mwenyezi Mungu ameitupa.' (Nitaichukua vipi wakati Mtume wa Mwenyezi mungu ameitupa)?!Muslim 3/1655.**

## KUVAA NGUO FUPI NA ZA KUBANA NA ZENYE KUONYESHA KWA WANAWAKE.

**Miongoni mwa vita tunavyopigwa na maadui wetu kwenye zama hizi ni hii mitindo ya mavazi (fashion) ya kileo ambapo wao ndio walioweka na kubuni mitindo na style zake nakuenea miongoni mwa waislamu. Mavazi haya huwa hayasitiri utupu kwa ufupi wake na kuonyesha viungo vya ndani kutokana na jinsi yanavyobana. Na mavazi mengi katika haya huwa hayajuzu kuvaliwa hata mbele ya wanawake wao kwa wao au mbele ya maharimu. Na Mtume alishatubashiria hali hii ya mavazi ya wanawake wa zama za**

**mwisho kwenye hadithi ya Abii Huraira, marfuu kuwa:**

**عن أبي هريرة رضي الله عنه مرفوعاً: صنفان من أهل النار لم أرهما: قوم معهم سياط كأذناب البقر يضربون بها الناس، ونساء كاسيات عاريات مميلات مائلات رؤسهن كأسنمة البخت المائلة لا يدخلن الجنة ولا يجدون ريحها وإن ريحها ليوجد من مسيرة كذا وكذا".**

**"Makundi mawili ya watu wa motoni sijawahi kuyaona, watu watakaokuwa na mijeledi kama mikia ya ng'ombe wakiwapiga watu (kwa kutumia mijeledi hiyo) na wanawake wenye kuonekana wamevaa hali ya kuwa wako uchi, wenye kutembea kwa maringo kwa kujitupa tupa, vichwa vyao ni kama nundu za ngamia zilizoinama hao hawataingia peponi na wala hawataipata harufu yake, kwa sababu harufu yake inapatikana kwenye mwendo wa masafa kadhaa wa kadhaa." Hadithi ameipokea Muslim 3/1680**

**Na yanaingia kwenye hukumu ya mavazi haya, vile vile mavazi wanayovaa baadhi ya wanawake ambayo huwa na mkato mrefu**

**kwa chini, au kuchanwa kwa nyuma au mbele, au kuwa yamekatwa katwa kwa chini, kiasi kwamba anapokaa mwanamke hufikia kuonyesha sehemu zake za siri. na huku ni kujifananisha na makafiri na kuwafuata kwenye mitindo na staili zao walizozusha za mavazi yenye fedheha. Mwenyezi Mungu ndie tunaemuomba salama.**

**Na katika mambo ya hatari vile vile kuwapo picha chafu chafu mbali mbali kwenye baadhi ya mavazi kama vile picha za wanamuziki, au kikundi cha muziki au chupa za pombe au picha za vitu vyenye roho ambazo zimeharamishwa kisheria, au alama za vilabu na jumuia za kikhabithi au maneno machafu yaliyokosa heshima na adabu.**

## KUUNGANISHA NYWELE KWA NYWELE ZA BANDIA KWA MWANAMUME NA MWANAMKE.

**Imepokewa kutoka kwa Asmaa bint Abubakar akisema:**

**عن أسماء بنت أبي بكر قالت جاءت امرأة إلى النبي صلى الله عليه وسلم فقالت: يا رسول الله إن لي ابنة عريسا أصابها حصبة فتمرق (تساقط) شعرها أفأصله؟ فقال:" لعن الله الواصلة والمستوصلة."**

**Alikuja mwanamke mmoja kwa Mtume akasema; 'Ewe Mjumbe wa Mwenyezi Mungu mimi nina binti yangu bi harusi amepatwa na surua na nywele zake zinaanguka. Je niziunganishe (kwa nywele bandia) akasema Mtume:**

**"Amemlaani Mwenyezi Mungu mwenye kuunganisha nywele na mwenye kutaka kuunganishiwa." Muslim 3/1676.**

**Na imepokewa kutoka kwa Jaabir bin Abdillah akisema kuwa:**

"عن جابر قال: زجر النبي صلى الله عليه وسلم أن تصل المرأة برأسها شيئاً"

**Mtume amekataza kwa mwanamke kuunganisha chochote kwenye kichwa chake." Muslim 1679.**

**Na mfano wa hii ni hizi nywele za bandia zinazojulikana kwenye zama zetu kwa jina la wigi (wig) au baroka. Na mwenye kuunganisha nywele wa zama zetu ni hawa watu wenye saloon.**

**Na mfano wa haramu hii vile vile kuvaa nywele za kuazima kama wanavyofanya baadhi ya waigizaji wa kike na kiume wasiokuwa na tabia nzuri kwenye tamthilia na michezo ya kuigiza.**

## WANAWAKE KUJIFANANISHA NA WANAUME, NA WANAUME KUJIFANANISHA NA WANAWAKE KWENYE MAVAZI, MANENO AU MAUMBILE.

Miongoni mwa maumbile ambayo Mwenyezi Mungu ameyawekea sheria kwa waja wake ni kwa mwanamume kujaribu kuhifadhi umbile lake la asili la kiume aliloumbwa na Mwenyezi Mungu na kwa mwanamke kuhifadhi umbile lake la kike aliloumbwa na Mwenyezi Mungu. Na na kuhifadhi sheria hii ni moja ya sababu ambazo hupelekea kunyooka maisha ya binadamu na kupatikana utulivu, kinyume cha hapo huwa hakuna utulivu. Na Mwanamke kujifananisha na mwanamume au mwanamume kujifananisha na mwanamke ni kwenda kinyume na maumbile halisi ya Mwenyezi Mungu na pia ni sababu ya kufungua milango ya

**maasi na kueneza ufisadi kwenye jamii. Na hukumu ya kitendo hiki kisheria ni haramu. Na inapokuja laana kwenye aya au hadithi kwa mtu mwenye kufanya kitendo fulani maana yake huwa ni kuharamishwa kwa kitendo hicho na kwamba kitu hicho huingia kwenye madhambi makubwa.**

**Imepokewa kutoka kwa Ibin Abaas Mwenyezi Mungu awe radhi nae na baba yake kuwa:**

وعن ابن عباس رضي الله عنهما مرفوعاً: لعن رسول الله صلى الله عليه وسلم" المتشبهين من الرجال بالنساء والمتشبهات من النساء بالرجال."

**'Mtume wa Mwenyezi Mungu amewalaani wanaume wenye kujifananisha na wanawake na wanawake wenye kujifananisha na wanaume." Bukhariy Fat'hul Baariy 10/332.**

**Na imepokewa tena kutoka kwa Ibin Abbas kwenye hadithi marfuu:**

وعن ابن عباس رضي الله عنهما مرفوعاً:" لعن رسول الله المخنثين من الرجال والمترجلات من النساء."

**" Amewalaani Mtume wa Mwenyezi Mungu wale wanaume wenye kujifanya wanawake na wanawake wenye kujifanya wanaume." Bukhariy Fat'hul Baariy 10/333.**

**Na kujifananisha huku kunaweza kukawa kwa njia ya harakati, utulivu au mwendo kama vile kujilegezalegeza kwenye mwili au kuzungumza au kutembea kama mwanamke.**

**Pia kujifananisha kupo kwenye mavazi. Haifai kwa mwanamume kuvaa mikufu (chain), bangili, vikuku vya mguuni au hereni n,k. kama ilivyoenea kwa watu wengi na hasa vijana wa kileo wasiojali sheria za Mwenyezi Mungu.**

**Vile vile haifai kwa mwanamke kuvaa mavazi ambayo ni hasa kwa mwanamume kama vile kuvaa kanzu ya kiume au shati, si hivyo tu bali ni wajibu pia kutofautiana na mwanamume kwenye umbo na staili pia.**

**Na dalili yakuwa ni wajibu kwa kila mmoja katika jinsia mbili hizi kujitofautisha**

**na mwingine kwenye mavazi. Ni hadithi iliyopokewa na Abii Huraira marfuu kuwa:**

**عن أبي هريرة رضي الله عنه مرفوعاً: " لعن الله الرجل يلبس لبسة المرأة، والمرأة تلبس لبسة الرجل".**

**"Mwenyezi Mungu amemlaani mwanamume anaevaa vazi la kike na mwanamke anaevaa vazi la kiume." Abu Daud 4/355 Sahihil Jaamiy No. 5071.**

## KUPAKA RANGI NYEUSI KWENYE NYWELE.

**Kwa hakika kitendo hiki ni haramu kutokana na onyo kali lilotajwa kwenye kauli ya Mtume kuwa:**

**قال النبي صلى الله عليه وسلم: " يكون قوم يخضبون في آخر الزمان بالسواد كحواصل الحمام لا يريحون رائحة الجنة."**

**"Watakuwa watu kwenye zama za mwisho wakipaka rangi nyeusi (kwenye vichwa vyao) kama vile uchafu wa njiwa (kinyesi). (Watu hawa) hawataipata harufu ya pepo" Abou Daud 4/319 sahihil Jaamiy No. 8153.**

**Kitendo hiki kimeenea kwa watu wengi hasa walioanza kutokewa na mvi. Huamua kubadilisha rangi yamvi hizo kwa kupaka rangi nyeusi. Kitendo hiki kimepelekea kupatikana ufisadi kama vile kufanya hadaa na udanganyifu kwa waja wa Mwenyezi Mungu na kujifananisha na hali isiyokuwa ya kwao.**

**Na bila shaka kitendo hiki kina athari mbaya kwa tabia ya mtu, na huenda kikapelekea kwenye hatari. Imethibiti kwenye hadithi sahihi kuwa Mtume alikuwa akibadilisha mvi kwa kupaka hina na mfano wake, na kupelekea nywele zake kuwa rangi ya njano njano au wekundu au kumili kwenye rangi ya buni.**

**Na alipoletewa Abii Kuhaafa siku ya kukombolewa mji wa Maka huku kichwa chake na ndevu zake zikiwa kama mti wenye matunda mengi kwa shida ya weupe wake akasema Mtume:**

**" غيروا هذا بشيء واجتنبوا السواد"**

**"Zibadilisheni mvi hizi kwa kitu kingine na jiepusheni na rangi nyeusi." Muslim 3/1663.**

**Na sahihi kwa mwanamke ni sawa na mwanamume haifai kwake kupaka rangi nyeusi isiyokuwa weusi wa nywele zake.**

## KUCHORA VITU VYENYE ROHO KWENYE NGUO KUTANI NA KWENYE KARATASI.

**Imepokewa kutoka kwa Abdullah bin Masoud Mwenyezi Mungu awe radhi nae kwenye hadithi marfuu, kuwa:**

عن عبد الله بن مسعود رضي الله عنه مرفوعاً: "إن أشد الناس عذابا عند الله يوم القيامة المصورون."

**"Watu watakaokuwa na adhabu kali zaidi siku ya kiama ni wale wachoraji." Bukhariy Fat'hul Baariy 10/382.**

**Na imepokewa kutoka kwa Abii Huraira kutoka kwenye hadithi marfuu kuwa amesema Mwenyezi Mungu Mtukufu:**

عن أبي هريرة رضي الله عنه مر فوعاً: قال الله تعالى:" ومن أظلم ممن يخلق كخلقي فليخلقوا حبة وليخلقوا ذرة."

**"Ni nani dhalimu mkubwa kuliko yule anaeumba kama umbile langu, na waumbe japo kama punje moja na waumbe japo kama mdudu chungu."**

**Na imepokewa kutoka kwa Ibin Abbas kutoka kwenye hadithi marfuu kuwa:**

عن ابن عباس رضي الله عنهما مرفوعاً: كل مصور في النار يجعل له بكل صورة صورها نفس فتعذب في جهنم." قال ابن عباس: إن كنت لابد فاعلا فاصنع الشجر وما لا روح فيه.

**"Kila mchoraji atakuwa motoni, atawekewa nafsi kwa kila picha aliyoichora kisha aadhibiwe Jahanam." Akasema Ibn Abbas: Kama huna budi kufanya basi tengeneza za miti au vitu visivyokuwa na roho ndani yake. " Muslim 3/1671.**

**Hadithi hizi zinajulisha kuwa ni haramu kuchora picha za vitu vyenye roho kuanzia binaadamu na baadhi ya wanyama wenye vivuli au wasiokuwa na vivuli. Sawa iwe imechapishwa, au imechorwa au imenakishiwa au imechongwa na mfano wa hizo. Na hadithi zenye kuharamisha zinajumlisha hali hizo zote.**

**Na muislamu wa kweli ni yule mwenye kusalimu amri mbele ya aya za Mwenyezi Mungu na hadithi za Mtume wake bila**

kuleta ubishi au kuhoji kwa kusema; 'mimi siabudu hizi picha wala kuzisujudia.' Lau kama mtu mwenye akili timamu atatizama kwa undani na kutafakari ufisadi mmoja tu wa kuenea picha kwenye zama zetu, basi atajua hikma ya sheria hii, kwa nini imekuja na kuharamisha picha, na ufisadi mkubwa ulioenea kwenye zama zetu wa kuchochea matamanio ya kijinsia bali wakati mwingine kumuingiza mtu kwenye kufanya mambo machafu yanatokana na mapicha haya yalioenea kila kona. Haifai kwa muislamu kuhifadhi picha ya vitu vyenye roho nyumbani kwake ili isije kuwa ni sababu ya kuwafanya malaika wakatae kuingia nyumbani kwake; kwa sababu Mtume anasema:

قال النبي صلى الله عليه وسلم: " لا تدخل الملائكة بيتا فيها كلب ولا تصاوير"

"Malaika hawaingii kwenye nyumba yenye mbwa au picha." Bukhariy -fat'hul Baariy 10/380.

Kwenye baadhi ya majumba ya Waislamu utakuta ndani yake kuna masanamu, na baadhi ya masanamu haya yakiwa ni vitu vinavyoabudiwa na makafiri lakini huekwa kwenye majumba hayo kwa kudai kuwa ni ukumbusho au ni mapambo. Masanamu kama haya uharam wake ni mkubwa kuliko mengine.

Na vile vile picha zilizotundikwa uharamu wake huwa ni mkubwa kuliko nyingine zisizotundikwa, mara ngapi masanamu au picha hizi tumeziona zikipelekea kwenye kuabudiwa , na mara ngapi masanamu haya au picha hizi tumezishuhudia zikiwa ni sababu ya kufufua huzuni zilizosahaulika?, na mara ngapi zimewapelekea watu kwenye kujifakharisha?

Kwa hiyo ni wajibu kuziondosha picha zote au kuzifuta isipokuwa tu zile ambazo kuna uzito wa kufanya hivyo kama vile picha zilizoenea kwenye makopo ya bidhaa mbali mbali, picha za kwenye makamusi

mbali mbali na vitabu vya rejea (reference books) ambavyo huwa na faida kwa watu. Lakini hii ni pamoja na kufanya juhudi ya kutafuta mbinu ya kuondokana nazo kwa kadri itakavyowezekana.

Inaruhusiwa kuhifadhi picha kwa matumizi muhimu ya dharura kama vile picha za vitambulisho mbali mbali, leseni, pasi za kusafiria na matumizi mengine muhimu.

Baadhi ya wanazuoni wameruhusu picha zenye kudharauliwa kama zile zenye kukanyagwa kwa miguu.

Mwenyezi Mungu anasema:

﴿ فَاتَّقُوا اللَّهَ مَا اسْتَطَعْتُمْ ﴾.....

"Mcheni Mwenyezi Mungu muwezavyo (mwisho wa jitihada zenu)." Attaghaabun 16.

## KUONGOPA KWENYE NDOTO.

**Baadhi ya watu kwa kusudi kabisa huzusha ndoto ambazo hawakuziona kwa ajili ya kutafuta utukufu na umashuhuri na sifa kwa watu, au kwa ajili ya kujinufaisha kimali; au kumtisha mtu mwenye kuwa na uadui nae na kadhalika.**
**Na watu wengi wa kawaida wanaamini Imani hii ya ndoto na kushikamana nazo. Hivyo watu hawa hupata fursa ya kuwahadaa watu wa kawaida kwa uongo wao, lakini wajue kuwa Mtume ameonya vikali kwa yule mwenye kufanya kitendo hiki, kwa kusema:**

**" إن من أعظم الفري أن يدعي الرجل إلى غير أبيه أو يري عينه ما لم تر ويقول على رسول الله صلى الله عليه وسلم ما لم يقل "**

**"Hakika katika uzushi mkubwa ni mtu kudai asiyekuwa baba yake, au kuona jicho lake jambo ambalo hajaliona na kumzushia Mtume wa Mwenyezi Mungu jambo**

**ambalo hakulisema." Bukhariy Fat'hul 6/540.**

**Amesema Mtume:**

**" من تحلم بحلم لم يره كلف أن يعقد بين شعيرتين ولن يفعل "**

**"Mwenye kujiotesha ndoto ambayo hakuiona atalazimishwa kufunga punje mbili za shayiri na hatoweza." Bukhariy Al Fat'hu 6/540**

**Bila shaka kuzifunga punje mbili za shayiri ni jambo lisilowezekana kabisa kwa hiyo malipo yake yatakuwa mfano wa kitendo hiki.**

## KUKAA JUU YA KABURI NA KUKANYAGA NA KUJISAIDIA HAJA KWENYE MAKABURI.

**Imepokewa kutoka kwa Abii Huraira akisema; Amesema Mtume rehema na amani ziwe juu yake:**

عن أبي هريرة رضي الله عنـه قـال: قـال رسـول الله صلى الله عليه وسلم: " لأن يجلس أحدكم علـى جمـرة فتحرق ثيابه فتخلص إلى جلـده خير لـه مـن أن يجلـس على قبر."

**" Ni bora kwa mmoja wenu kukaa juu ya kaa la moto ambalo linaweza kuunguza nguo yake na kuja kukutana na ngozi yake kuliko kukaa juu ya kaburi." Muslim 2/667.**

**Ama kukanyaga makaburi, baadhi ya watu hufanya hivi bila kujali lolote wakati wa kuzika maiti wao. Tena hukanyaga kwa viatu vyao kwenye makaburi ya jirani bila kuheshimu maiti wengine, na kwa uovu wa kitendo hiki anasema Mtume:**

" لأن أمشي على جمـرة أو سـيف أو أخصـف نعلـي برجلي أحب إلي من أن أمشي على قبر مسلم."

**"Kutembea juu ya mkaa wa moto au juu ya upanga au kutengeza kiatu changu kwa mguu wangu ni bora kwangu kuliko kutembea juu ya kaburi la muislamu" Ibin Maajah 1/499. Sahihil Jaamiy 5038.**

**Ikiwa hii ni hali ya mtu mwenye kutembea juu ya kaburi, vipi itakuwa hali ya wale wenye kupora ardhi ya makaburi na kusimamisha majengo ya biashara juu yake, au nyumba za kuishi?**

**Ama kujisaidia haja kubwa au haja ndogo kwenye makaburi kama wanavyofanya baadhi ya watu wasio kuwa na maadili mema wanaopanda kwenye makaburi na kujisaidia ndani na kuwaudhi maiti kwa harufu na najisi yake, watu hawa Mtume anasema kuwa:**

قـال النبـي صلـى الله عليـه وسـلم: " ومـا أبـالي أوسـط القبر قضيت حاجتي أو وسط السوق."

**" Sijali, je ni kati ya kaburi nimekidhi haja yangu au kati kati ya soko." Ibin Maajah 1/499.**

**Yaani ubaya na uovu wa mtu kwenda haja kwenye makaburi ni sawa na uovu wa mtu kuvua nguo na kujisaidia haja yake mbele za watu na kati kati ya soko.**

**Na wale wanaotupa uchafu juu ya makaburi na kuyageuza makaburi hasa yale yaliohamwa kuwa ni majaa ya taka hao watakuwa na maovu sawa na hao waliotajwa hapo nyuma.**

**Na adabu inayotakiwa wakati wa kufanya ziara kwenye makaburi ni kuvua viatu wakati unapotaka kupita kati ya kaburi.**

## KUTOJIZUIA NA MKOJO.

Miongoni mwa uzuri wa sheria ya kiislamu ni kuwa imekuja kutengeneza kila jambo lenye kupendeza na binaadamu na miongoni mwa mambo hayo ni kuondosha najisi, na kwa ajili hiyo ikaweka sheria ya kustanji kwa maji na kutumia vijiwe wakati wa kwenda haja ndogo au kubwa, na kubainisha namna ya kujinadhifisha na kujisafisha kwa vijiwe hivyo au maji. Baadhi ya watu hudharau kuondosha najisi wakati wa kwenda haja ndogo au kubwa na kusababisha kuchafuka nguo zao,

au kuchafuka miili yao na hatimae kutosihi sala zao.
Na mtume amesema kuwa kitendo hiki cha kutojinadhifisha na kujisafisha na mkojo ni miongoni mwa sababu kubwa zitakazo pelekea mtu kuadhibiwa kaburini kwake.

**Imepokewa kutoka Ibin Abbas kuwa alipita Mtume kwenye bustani miongoni mwa bustani za Madina akasikia sauti ya watu wawili wakiadhibiwa kwenye makaburi yao. Akasema Mtume:**

**عن ابن عباس قال مر النبي صلى الله عليه وسلم بحائط من حيطان المدينة فسمع صوت انسانين يعذبان في قبورهما فقال النبي صلى الله عليه وسلم: " يعذبان، وما يعذبان في كبير ثم قال- بلى [ وفي رواية وإنه لكبير] كان أحدهما لا يستتر من بوله وكان الآخر يمشي بالنميمة ".**

**"(Watu hawa)wanaadhibiwa na hawaadhibiwi kwa kosa kubwa, kisha akasema ndio. "**

**Na kwenye mapokezi mengine :**

**"Kwa hakika wanaadhibiwa kwa kosa kubwa, alikuwa mmoja wao hajizuii na chachizo za mkojowake na alikuwa mwingine akienda huku na huku kwa usakubimbi (uchonganishi). " Bukhariy Fat'hul Baariy 1/317.**

**" أكثر عذاب القبر في البول"**

**Bali amesema Mtume, na adhabu nyingi (zitakazowapata watu) kaburini (zitatokana na kutojizuia kwao) kwenye mkojo. Imam Ahmad 2/326 Sahihil Jaamiy 1213.**

**Na kutojizuia na chachizo za mkojo zinamhusu kila mmoja anaekwenda haja, kisha akasimama haraka haraka kabla ya kuisha mkojo, au akawa anakwenda haja kwenye ukuta au kwenye sehemu ambayo husababisha mkojo wake kuruka na kurudia kwenye nguo zake, au akaacha kustanji kwa maji au kutumia vijiwe au kupuuza kabisa.**

**Hivi leo imefikia hali ya kujifananisha na makafiri katika upeo wa hali ya juu kiasi kwamba imefikia baadhi ya vyoo vimetengenezwa sehemu ya kukidhia haja ndogo ukutani tena sehemu iliyokuwa wazi. Imekuwa mtu anajisaidia haja ndogo mbele ya watu wanaotoka na kuingia bila haya au aibu yoyote, kisha akainua nguo zake na kuvaa juu ya najisi. Na hivyo anakuwa amekusanya mambo**

**mawili ya haramu kwa wakati mmoja. Kwanza kabisa hakujistiri au kuhifadhi tupu yake mbele ya macho ya watu. Na pili hakujisafisha na kujiepusha na chachizo za mkojo wake.**

## KUSIKILIZA MAZUNGUMZO YA WATU HALI YA KUWA WENYEWE HAWAPENDI.

**Mwenyezi Mungu anasema:**

﴿ وَلَا تَجَسَّسُوا ﴾....

**"Wala msipeleleze habari za watu."**
**Al Hujuraat : 11.**

**Imepokewa kutoka kwa Ibin Abbaas Mwenyezi Mungu awe radhi nae yeye na baba yake , kutoka kwenye hadithi marfuu kuwa:**

عن ابن عباس رضي الله عنه مرفوعاً: " من استمع إلى حديث قوم وهم له كارهون صب في أذنيه الآنك يوم القيامة."

**"Mwenye kusikiliza mazungumzo ya watu hali ya kuwa wenyewe hawapendi atapigwa risasi za moto kwenye masikio yake siku ya kiama." Tabraaniy 11/248-249.**

**Na ikiwa atakuwa anachukua maneno yao bila wao wenyewe kujua kwa nia ya kutaka kuwatia kwenye madhara basi atakuwa**

**anajiingiza kwenye dhambi nyingine, ya ujasusi na kuingia kwenye kauli ya mtume isemayo:**

« لا يدخل الجنة قتات»

**"Hatoingia peponi mchonganishi (sakubimbi)." Bukhari Fat'hul Baariy 10472.**

## KUWA NA UJIRANI MBAYA.

**Kumuudhi jirani ni katika mambo makubwa ya haramu yalioharamishwa kwenye Uislamu kutokana na haki kubwa alizo nazo jirani. Imepokewa kutoka kwa Abii Shureihi Mwenyezi Mungu awe radhi nae kutoka kwenye hadithi marfuu kuwa;**

**عن أبي شريح رضي الله عنه مرفوعاً: " والله لا يؤمن والله لا يؤمن والله لا يؤمن قيل: من يا رسول الله؟ قال: " الذي لا يأمن جاره بوائقه."**

**"Wallahi haamini, wallahi haamini, wallahi haamini! (akaambiwa nani huyo asiyeamini) ewe Mtume wa Mwenyezi Mungu? Akasema ; "Yule ambae hasalimiki(hatulii) jirani yake kwa maudhi yake."**

**Bukhariy Fat'hul Baariy 10/443.**

**Mwenyezi Mungu anasema:**

**﴿ وَاعْبُدُواْ اللّهَ وَلاَ تُشْرِكُواْ بِهِ شَيْئاً وَبِالْوَالِدَيْنِ إِحْسَاناً وَبِذِي الْقُرْبَى وَالْيَتَامَى وَالْمَسَاكِينِ وَالْجَارِ ذِي الْقُرْبَى**

وَالْجَارِ الْجُنُبِ وَالصَّاحِبِ بِالْجَنْبِ وَابْنِ السَّبِيلِ وَمَا مَلَكَتْ أَيْمَانُكُمْ إِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ مَن كَانَ مُخْتَالاً فَخُوراً ﴾

**"Muabuduni Mwenyezi Mungu wala msimshirikishe na chochote, na wafanyieni ihsani wazazi wawili, na jamaa na mayatima**
**na masikini na jirani walio karibu na jirani walio mbali na rafiki walio ubavuni (mwenu) na msafiri aliyeharibikiwa, na wale iliyowamiliki mikono yenu yakulia (kuume). Bila shaka Mwenyezi Mungu hawapendi wenye kiburi wajivunao." Annisa : 36.**

**Na Mtume amefanya sifa njema anazokusifia jirani yako au sifa mbaya anazokusifia kuwa ni kipimo cha ihsani au uovu. Imepokewa kutoka kwa Ibin Masoud Mwenyezi Mungu awe radhi nae akisema, alisema mtu mmoja kumuambia Mtume wa Mwenyezi Mungu kuwa:**

عن ابن مسعود رضي الله عنه قال: قال رجل للنبي صلى الله عليه وسلم: يا رسول الله كيف لي أن أعلم إذا

أحسنت أو إذا أسأت؟ فقال النبي صلى الله عليه وسلم: إذا سمعت جيرانك يقولون: " قد أحسنت قد أحسنت إذا سمعتهم يقولون: قد أسأت قد أسأت".

**"Ewe Mjumbe wa Mwenyezi mungu, mimi nitajuaje kama nimefanya wema au kufanya uovu?" Akasema Mtume; "Utakapowasikia jirani zako wakisema hakika umefanya vizuri, basi (jua) umefanya wema, na utakapowasikia wakisema hakika umekosea basi jua umefanya uovu." Ahmad: 1/402 Sahihil Jaamiy 6348.**

**Kumuudhi jirani yako kuna sura nyingi tofauti miongoni mwa hizo kumkataza kuingiza au kupitisha mbao au mti kwenye ukuta mnaoshirikiana pamoja, au kuinua jengo juu yake na kumkinga na jua, au hewa safi bila ya idhini yake, au kufungua madirisha upande wake au kuyarefusha kwa lengo la kutaka kuchungulia siri zake za ndani, au kumuudhi kwa sauti za kusumbua kama vile kugonga vitu,**

**kupiga kelele na hasa wakati wa kulala na kupumzika au kuwapiga watoto wake au kutupa uchafu kwenye kizingiti cha mlango wake, na dhambi huwa kubwa mara mbili zaidi kama mtu atakiuka heshima ya jirani yake. Amesema Mtume rehema na amani ziwe juu yake kuwa:**

**"لأن يزني الرجل بعشر نسوة أيسر عليه من أن يزني بامرأة جاره، لأن يسرق الرجل من عشرة أبيات أيسر عليه من أن يسرق من بيت جاره." رواه البخاري في الأدب المفرد، رقم: ١٠٣**

**"Mtu kuzini na wanawake kumi madhambi yake huwa mepesi juu yake kuliko kuzini na mke wa jirani yake; na mtu kuiba kwenye nyumba kumi madhambi yake huwa ni mepesi juu yake kuliko kuiba kwenye nyumba ya jirani yake." Bukhari Adabul Mufrad No. 103.**

**Baadhi ya watu wasioikuwa waaminifu hutumia fursa ya kutokuwapo jirani yake kama vile kuwapo kwenye zamu ya usiku kazini kwa kuingia nyumbani kwake kwa lengo la kutaka kufanya ufisadi**

**na uharibifu. Basi ole wao watu hao na adhabu kali ya siku ya kiama.**

## KUFANYA MADHARA KWENYE USIA.

**Katika misingi mikuu ya uislamu ni kuwa hakuna kufanya madhara wala kulipiza kufanya madhara. Na miongoni mwa mifano ya msingi huu ni kuwadhuru warithi wa kisheria au baadhi yao, na mwenye kufanya kitendo hiki basi ole wake na kauli hii ya Mtume:**

قال صلى الله عليه وسلم: " من ضار أضر الله به ومن شاق شق الله عليه"

**"Mwenye kutaka kudhuru Mwenyezi Mungu humdhuru yeye mwenyewe, na mwenye kutaka kuyafanyisha mambo kuwa magumu basi Mwenyezi Mungu humfanyia ugumu yeye mwenyewe." Ahmad 3/453 ; Sahihil Jaamiy No. 6348.**

**Na miongoni mwa sura za madhara kwenye usia ni kumnyima mmoja wa warithi haki yake ya kisheria kwenye urithi au kuwausia warithi kinyume na maamrisho ya sheria ya Mwenyezi Mungu, au kuusia zaidi ya thuluthi ya mali.**

**Kwenye baadhi ya nchi ambazo hazihukumu kwa sheria za Mwenyezi Mungu humwia vigumu mwenye haki kuchukua haki yake aliyopewa na Mwenyezi Mungu kutokana na kanuni za mahakama zisizotumia sheria za Mwenyezi Mungu kuhukumu kinyume na sheria za Mwenyezi Mungu, na kuamuru kwa nguvu kutekeleza usia wa kidhalimu ulioandikishwa mbele ya wakili. Ole wao kwa yale waliyoyaandika kwa mikono yao na ole wao kwa yale wanayoyachuma.**

## KUCHEZA DADU (DICE)

**Michezo mingi iliyoenea na kutumiwa na watu wengi huwa imekusanya mambo mengi ya haramu, na miongoni mwa michezo hiyo ni dadu.**
**Na Mtume ameuhadharisha vikali mchezo huu kwa sababu hufungua milango ya kamari, akasema:**
" من لعب بالنردشير فكأنما صبغ يده في لحم خنزير ودمه"
**"Mwenye kucheza dadu ni kama mtu aliyeuchovya mkono wake kwenye nyama ya nguruwe na damu yake." Muslim 4/1770.**
**Na imepokewa kutoka kwa Abii Mussa kutoka kwenye hadithi marfuu:**
عن أبي موسى رضي الله عنه: " من لعب بالنرد فقد عصى الله ورسوله"
**"Mwenye kucheza dadu atakuwa amemuasi Mwenyezi Mungu na Mtume wake." Ahmad 4/394; Sahihil Jaamiy 6505.**

## KUMLAANI MUISLAMU NA KUMLAANI ASIYESTAHIKI KULAANIWA.

Watu wengi hushindwa kumiliki ndimi na nafsi zao wakati wanapopatwa na ghadhabu, na haraka haraka hukimbilia kwenye kutoa laana. Huwalaani binaadamu, wanyama, vitu yabisi, masiku na masaa, na wakati mwingine hufikia hata kujilaani yeye mwenyewe binafsi na watoto wake na wakati mwingine mke kumlaani mumewe au mume kumlaani mkewe. Kitendo hiki ni cha uovu mno, tena kina hatari kubwa ndani yake. Imepokewa kutoka kwa Abii Zaidi Thaabit bin Dhihak Al-Ansaariy Mwenyezi Mungu awe radhi nae, kutoka kwenye hadithi marfuu kuwa:

عن أبي زيد ثابت ابن الضحاك الأنصاري رضي الله عنه مرفوعاً ....." ومن لعن مؤمنا فهو كقتله".

"Mwenye kumlaani muislamu ni kama vile aliyemuua." Bukhariy - Fat'hul Baariy 10/465.

**Kwa vile laana imekuwa kitu cha kawaida kwa wanawake wengi, kwa sababu hiyo basi ameweka wazi Mtume kuwa kitendo hiki ni miongoni mwa sababu za kuwaingiza watu wengi motoni. Na vile vile wenye kulaaniana hawatokuwa na wakuwaombea siku ya kiama. Na hatari kubwa kupita zote ni kuwa laana huenda ikamrudia mwenye kuitoa ikiwa atakuwa ameitamka kwa dhuluma. Na kwa sababu hiyo basi atakuwa amejiombea yeye mwenyewe binafsi kufukuzwa na kuwekwa mbali na rehma za Mwenyezi Mungu.**

## KUOMBOLEZA KWENYE KIFO.

**Katika uovu mkubwa kabisa ulioenea miongoni mwa baadhi ya wanawake ni kuinua sauti juu na kupiga kelele kumuombolezea maiti, au kupiga mashavu, `au kuchana nguo, au kunyoa nywele au kuzifunga na kuzikata, na mambo haya yote yanaonyesha juu ya kutoridhika kwao na kadari au hukumu iliyopitishwa na Mwenyezi Mungu na kutokuwa na subira juu ya misiba. Na Mtume rehema na amani ziwe juu yake amewalaani vikali wale wote wenye kufanya vitendo hivi.**

**Imepokewa kutoka kwa Abii Umaamat Mwenyezi Mungu awe radhi nae kuwa:**

عن أبي أمامة رضي الله عنه" أن رسول الله صلى الله عليه وسلم لعن الخامشة وجهها وشاقة جيبها وداعية بالويل والثبور."

**"Mjumbe wa Mwenyezi Mungu amemlaani mwanamke mwenye kuparura uso wake na mwenye kuchana nguo zake na mwenye**

**kujiombea uangamivu na msiba." Ibin Maajah 1/505; sahihil jaamiy No. 5068.**

**Na imepokewa kutoka kwa Abdillah bin Masoud Mwenyezi Mungu awe radhi nae, kutoka kwenye hadithi marfuu:**

**عن أبي مسعود رضي الله عنه مرفوعاً: " ليس منا من لطم الخدود وشق الجيوب ودعى بدعوى الجاهلية"**

**"Si katika sisi (Waislamu) yule mwenye kupiga mashavu yake, na kuchana nguo zake, na kufuata mila za kipagani (mila za zama za kijahilia)."** Bukhariy - Fat'hul Baariy 3/163.

**Amesema Mtume:**

**قال النبي صلى الله عليه وسلم: " النائحة إذا لم تتب قبل موتها تقام يوم القيامة وعليها سربال من قطران ودرع من جرب"**

**"Mwanamke mwenye kuomboleza kama hakutubia (kwa Mola wake) kabla ya kufa kwake atasimamishwa siku yakiama huku akiwa na vazi la lami na deraya za vigaga."**

## KUPIGA USONI NA KUJIWEKA ALAMA KWENYE USO.

**Adhabu hii hutumiwa na wazazi wengi na walimu pindi wanapowaadhibu watoto kwa kuwapiga makofi usoni na mfano wa hii. Na vile vile baadhi ya watu hutumia kipigo hiki kwa watumishi wao. Kipigo hiki pamoja na kuwa ndani yake kuna kuudharau uso alioutukuza Mwenyezi Mungu kwa binaadamu, pia kipigo hiki kinaweza kusababisha kupoteza baadhi ya viungo vya hisia muhimu vilivyokusanyika kwenye uso na hatimae kupatikana majuto kwa mtu, kwa sababu huenda akalipizwa kisasi pindi atakapoposhitakiwa mahakamani.**

**Pia ni haramu kuwatia alama wanyama kwenye uso, kwa lengo la kumsaidia mchungaji kuitambua mifugo yake au kurejeshewa pindi inapopotea. Hiki ni kitendo cha haramu kwa sababu ndani yake kuna kuharibu umbile la Mwenyezi Mungu na pia kupatikana mateso kwa mnyama.**

**Hata kama watu watahoji kwa kudai kuwa hiyo ni ada na mazoea ya kabila lao, sawa, lakini inaweza kuwekwa alama hiyo kwenye sehemu nyingine yoyote isiyokuwa uso; kwa sababu uso ni sehemu iliyotukuzwa na Mwenyezi Mungu Mtukufu, na kuupiga au kuutia alama kama hizo ni sawa na kuudhalilisha au kuudharau hali ya kuwa Mwenyezi Mungu ameutukuza.**

## KUMHAMA MUISLAMU ZAIDI YA SIKU TATU BILA YA KUWA NA SABABU YA KISHERIA.

Miongoni mwa hatua za shetani ni kuzusha chuki na husuda baina ya waislamu, na kukatana mapande. Na watu wengi wanaofuatisha hatua za shetani huwahama ndugu zao waislamu kwa sababu zisizokuwa za kisheria. Ima kwa kutofautiana kipesa, au kwa msimamo wa kipuuzi, na chuki huendelea muda mrefu na hatimae kuhamana na kupigana mapande. Na anaweza mtu akaapa kutomsemesha ndugu yake, au akatishia kutoingia nyumbani kwake, na anapokutana nae njiani humkimbia na kujitenga nae. Na anapokutana nae kwenye vikao fulani basi atapeana mikono na watu walioko kabla yake na watu walioko baada yake, na kumruka bila kupeana nae mikono.

**Kitendo hiki ni miongoni mwa sababu za kupatikana udhaifu kwenye umma wa kiislamu, na kwa sababu hii ndio maana sheria ya kiislamu ikawa iko wazi na kutoa onyo kali kwa yeyote yule mwenye kufanya kitendo hiki.**

**Imepokewa kutoka kwa Abii Huraira Mwenyezi Mungu awe radhi nae kutoka kwenye hadithi marfuu kuwa:**

**عن أبي هريرة رضي الله عنه مرفوعاً: " لا يحل لمسلم أن يهجر أخاه فوق ثلاث فمن هجر فوق ثلاث فمات دخل النار"**

**" Haifai kwa muislamu kumhama nduguye (piga pande) zaidi ya siku tatu, na mwenye kumhama nduguye zaidi ya siku tatu kisha akafa basi ataingia motoni. " Abou Daud 5/215. Sahihil Jaamiy 7635.**

**Na imepokewa pia kutoka kwa Abii Haraadhi Al-Aslamiy Mwenyezi Mungu awe radhi nae kutoka kwenye hadithi marfuu:**

**عن أبي خراش الأسلمي رضي الله عنه مرفوعاً: " من هجر أخاه سنة فهو بسفك دمه."**

**" Mwenye kumhama ndugu yake mwaka mzima basi atakuwa) ni kama mtu aliyemwaga damu yake. " Bukhariy Al Adad Hadithi No.406. Sahihil Jaamiy 6557.**

**Inatosha kwa kitendo hiki cha kuhamana na kupigana mapande baina ya waislamu kustahiki kunyimwa msamaha wa Mwenyezi Mungu. Imepokewa kutoka kwa Abii Huraira kutoka kwenye hadithi marfuu kuwa:**

**عن أبي هريرة مرفوعا: " تعرض أعمال الناس في كل جمعة مرتين، يوم الإثنين ويوم الخميس فيغفر الله لكل عبد مؤمن إلا عبداً بينه وبين أخيه شحناء فيقال: أتركوا أو أركوا (يعني أخروا) هذين حتى يفيئا"**

**" Matendo ya watu huonyeshwa kila wiki mara mbili, siku ya jumatatu na siku ya Alkhamisi,**

**na husamehewa kila mja muumini isipokuwa mja mwenye kuwa na uhasama baina yake na ndugu yake. Hao huambiwa waacheni,**

**au wacheleweshenі hawa wawili mpaka watakaporejea (kutoka kwenye ugomvi wao). " Muslim 4/1988.**
**Na mwenye kutubu kwa Mwenyezi Mungu kati ya wagomvi wawili hawa basi ni lazima arejee kwa mwenzake na kumtolea salamu (kumsalimia) na kumuomba msamaha. Ikiwa atafanya hivi na mwenzie akakataa, basi atakuwa ameondokana na dhima mbele ya Mwenyezi Mungu, na kubaki dhambi kwa yule mwenye kukataa.**

**Imepokewa kutoka kwa Abii Ayoub kutoka kwenye hadithi marfuu kuwa:**

**عن أبي أيوب مرفوعاً: " لا يحل لرجل أن يهجر أخاه فوق ثلاث ليالي يلتقيان فيعرض هذا ويعرض هذا وخيرهما الذي يبدأ بالسلام."**

**"Haifai kwa mtu kumhama nduguye zaidi ya siku tatu. Ikawa wanapokutana huyu humpiga pande huyu na huyu humpiga pande huyu, na mbora wa wawili hawa ni yule mwenye kuanza kutoa salamu. " Bukhariy Fat'hul Baariy 10/492.**

**Ama kama zitapatikana sababu za kisheria kama vile kwa mtu kuacha kusali, au kung'ang'ania kushikamana na mambo machafu, na ikiwa ataona kumhama ni bora zaidi au kutamsaidia yule mwenye kufanya makosa na kurejea kwenye njia ya haki au kutamfanya ahisi kosa lake na kujirudi, hapo itakuwa kumhama mtu huyo ni wajibu.**

**Ama kama itakuwa kumhama hakumzidishii mtu huyu mwenye kufanya makosa isipokuwa kupinga zaidi, au hakuleti matokeo mazuri zaidi ya mfarakano, chuki, ukaidi, kiburi, ujeuri na kuongeza zaidi kufanya madhambi, hapa itakuwa haifai kumhama mtu huyu kwa sababu hakuna maslahi mazuri ya kisheria yatakayopatikana isipokuwa ni kuongezeka kwa ufisadi. Hivyo inakuwa njia nzuri zaidi ni kuendelea kumfanyia wema na ihsani, na kumpa nasaha njema na kumkumbusha kila wakati, kama vile Mtume alivyomhama**

**Kaabu bin Maalik na wenzake wawili muda ,**
**alipoona kwamba kufanya hivi kutaleta maslaha kwao, na akaacha kumhama Abdullah bin Ubayyi bin Saluul na wanaafiki wengine kwa sababu aliona kuwa kutowahama ni suluhu.**

**Na mwisho, haya ndio miongoni mwa mambo ya haramu yalioenea kwenye jamii niliioweza kuyakusanya kwa uchache.Tunamuomba Mwenyezi Mungu Mtukufu kwa majina yake matukufu atupe khofu yenye kutuzuia baina yetu na maasi, na atupe twaa yenye kutufikisha kwenye pepo yake. Na atusamehe madhambi yetu na upotevu kwenye mambo yetu na atutosheleze na halali yake dhidi ya haramu, na tunamuomba hayo kwa fadhila zake, kwa sababu hakuna fadhila bora zisizokuwa zake. Na tunamuomba azikubali toba zetu, na ayasafishe madhambi yetu, hakika Mwenyezi Mungu yeye ndie mwenye kusikia zaidi na mwenye kujibu.**

**Na rehema na amani za Mwenyezi Mungu ziwe juu ya Nabiyyil umiyyi Muhammad pamoja na aali zake na maswahaba wake wote na kila sifa njema ni za Mwenyezi Mungu, Mola wa walimwengu wote.**

**KITABU HIKI KIMETAFSIRIWA NA KUREJEWA NA KUSAHIHISHWA NA KUINGIZWA KWENYE KOMPYUTA CHINI YA USIMAMIZI WA KAMATI YA WAISLAMU WAGENI.(WALIOREJEA). MADINA. SAUDI ARABIA.**

## *DIBAJI*

*1*



*D*



*K*

*M*



*U*



*W*

# محرمات استهان بها بعض الناس

تأليف

الشيخ / محمد بن صالح المنجد

اللغة السواحلية

يهدى ولا يباع



دارة أوقـاف
بدالعزيز الراجحي

# محرمات استهان بها بعض الناس

تأليف

الشيخ / محمد بن صالح المنجد

اللغة السواحلية

لجنة الدعوة والتعليم بالمدينة المنورة قسم الترجمة والنشر

طبع على نفقة

إدارة أوقاف صالح عبدالعزيز الراجحي

غفر الله له ولوالديه ولذريته ولجميع المسلمين

يهدى ولا يباع